# ISIFUNDO 97.

Gca gce gci gco gcu. — Ngca ngce ngci ngco ngcu.
Gcwa gcwe gcwi gcwo gcwu. — Ngcwa ngcwe ngcwi ngcwo ngcwu.

| | | |
|---|---|---|
| Gci na | Gcwa la | Ngcwe ka |
| Gca ba | I gce ma | Gci ngca |
| Gcu la | I gca ki | I ngca tu |
| Gco ba | I gce ke | I ngci po |
| Gci ka | I gco bo | I ngcwe le |
| Gcwe le | I ngca'yi | Gcwa li sa |
| Gca gca | U mgca gco | Gcwa ne ka |
| Gcu gca | Ngco li le | Ngcwe li sa |



*Gcugca Gcwele Ingcwele Ngcolile*

# ISIFUNDO 98.

(Indaba ka Ana).

"Mntanami, ngi fisa ukuti u funde umkuleko lo, o tiwa "“Umtandazo We'Nkosi”; ngoba uJesu iNkosi Wa fundisa "abafundi ba tandaze ngokunjalo. Nangu:

"Baba wetu, O s'emazulwini, ma li ngcweliswe igama "lako. Umbuso wako ma u ze; ne'ntando yako ma "y'enziwe emhlabeni, njengokuba y'enziwa na s'ezulwini. "U si pe namhla ukudhla kwetu kwe'mihla nge'mihla; "U si tetelele amacala etu, njengokuba nati si ba tetelela "aba n'amacala kiti. U nga si ngenisi ekulingweni; "kepa U si sindise kokubi; ngokuba umbuso u ng'owako, "n'amandhla, ńo'bukosi, ku ze ku be pakade. Ameni."

## ISIFUNDO 99.

| | | |
|---|---|---|
| U mci za | U mci mbi | Nci mi ji |
| U mci lo | U mco ndo | Nci nci ta |
| U mci bo | U cwe cwe | Nci nya ne |
| I nce ma | U mco mbo | Nce nce za |
| U mce le | Cwa yi za | Ncu ncu za |
| U cwa ta | Cwi li sa | Cwa zi mu la |
| U cwa zi | Cwi pi la | Nci bi li ka |
| I cwe ba | Nco me la | U mca ba ngo |



*Cwilisa Cwazimula Cwayiza*

Cwilisa Cwazimula Cwayiza Cwata

## ISIFUNDO 100.

Mnca Mnce Mnci Mnco Mncu. — Ncwa Ncwe Ncwi Ncwo Ncwu.
Mcwa Mcwe Mcwi Mcwo Mcwu.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Ncwa ba | I ncwe ba | U mcwa na | U mnce me |
| I ncwa li | U mnce do | U mncwa ba | U mnca ka |
| I ncwa di | U mnco nco | U bu ncwa ba | U mnca mo |
| I ncwa bi | U mcwe bo | Ncwi ncwi za | U mnce le |
| I ncwe le | Ncwe bu la | U ncwa mba | U mncu mu |
| U ncwa ba | U mncwa zi | I ncwi ncwi | U mnco mi |

Incwadi Uncwaba Ncwincwiza Ncwaba

*Incwadi Uncwaba Ncwincwiza*



"Umbango u vuk' emloteni."

Impi yo'mndeni ka yi ngenwa owe'zizwe. O ngenayo nge' sihlutu wo dhliwa amacapazelo. Noma kunjalo iBayibele Li ti: "Ba busisiwe aba lamulayo; ngokuba ba ya kutiwa abantwana ba ka Nkulunkulu."

"Ukuhamba kw'oniwa yiwo umlomo, ku buye ku buyiswe yiwo umlomo (ngokuvumelana amacala). Ngako-ke iNkosi uJesu Wa ba fundisa abafundi bake ukutandaza ngokunje: "Tetelela amacala etu, njengokuba natı si ba tetelela aba n'amacala kiti."

"Umlomo ka wu bekwa 'hlahla."

Kaningi indaba ka yi ngango'mlomo ngaloko. UMoya Oyingcwele ka Nkulunkulu U nga wu bekela umlomo wetu isihlahla, u nga ze wa kuluma oku nga fanele.

"Tetelela amacala etu njengokuba na-
ti si ba tetelela abanamacala kiti."

# ISIFUNDO 102.



"U nge pate izimpuku ezimbili," enye yo punyuka, i we. "A ku ko 'muntu o nga konza amakosi amabili; ngokuba u ya kuzonda enye, a tande enye; nokuba a bambelele kw'enye, a yi dele enye." Ku tsho iNkosi. "Ni nge konze uNkulunkulu no'Satane."

Empini e ya liwa izinyoni ne'zilwane, ku tiwa, ilulwane be li bhek'ey'ahlulwako. Ngaloko li zondeka namhlanje ezinyonini na s'ezilwaneni. Umbalakubili a ka tenjwa 'ndawo. U y'inkomo e no'mbala. O dhlala ng'abanye abantu kw'abanye wo pepuka.

"A ku ko o nga konza amakosi amabili."
"U nge konze uNkulunkulu no'Satane."

## ISIFUNDO 103.



"Kay'elihle! Kaye lami!"

A ku 'silo si nga bodhli kuyaso inkundhla. A ku 'ndoda e nga yi kuvikela ikaya layo. A ku 'nkuku e nga busi kw'elayo izala. A ku 'ngane e nga tokozi emzini wa kubo. A ku 'nyoka ya kohlwa umgodi wayo. A ku 'sele eli nga lunguzi esizibeni salo. A ku 'kolwa la kohlwa ikaya lalo ezulwini, ne'sipepelo salo — esipambanweni seNkosi uJesu.

"A ku 'ndhlela e nga yi'kaya."

Indhlela yo'kuya ekaya l'abangcwele ezulwini inye zwi: nguYena oWa ti: "Mina, Ngi y'indhlela, no'kupila; a ku ko 'muntu o zayo kuBaba, uma e ng'ezi ngaMi." Si ya M'azi: uJesu Kristu, iNkosi. A ku ko ukusindiswa ng'omunye; a li ko elinye igama pansi kwe'zulu, eli nikwa ebantwini, esi nga sindiswa ngalo.

# ISIFUNDO 104.



"A ku'hlanga lwa lahlana lodwa."

Ne'zinja zo 'muzi zi hlanganyela zi konkota. Ku tiwa: "A ku 'dhlozi la ngen' emzini, la yeka kwabo." Amakolwa a s'emhlabeni wonke a 'luhlanga lunye. A fanele ukutandana, a sekelelane, a hlanganyele. Idhlozi la kuwo linye zwi: uJesu Kristu iNkosi. Wa ba uNkulunkulu, Wa b'e se fika lapa emhlabeni, Wa ba umuntu. Wa fa, W'embelwa, Wa buya Wa vuka ekufeni, W'enyukela ezulwini. U se hlezi ngakwe'sokunene si ka Nkulunkulu. Na namhla a Ka kohlwa abake aba s'emhlabeni. "U ya ba nika ukupila oku pakade; a ku ko o nga b'amuka esandhleni sake; a ba sa yi kububa ku ze ku be pakade." U ya ba tandazela abake ngokunje: "Ngi ba kulekela, O Ngi nika bona, "ukuba ba be munye; njengaWe, Baba, U kiMi, naMi "Ngi kuWe; ba be munye nabo kiTina."

# ISIFUNDO 105.

q. Q. qu. Qu. q. qu. Q. Qu.

q q q q = qu q q q q qu

qa qe qi qo qu qa qe qi qo qu

Qa Qe Qi Qo Qu Qa Qe Qi Qo Qu

# ISIFUNDO 106.

qa qe qi qo qu . Qa Qe Qo Qu .

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Qe da | Qu pa | U qo bo | U qo to | Qa pe la |
| Qi na | Qa pa | I qo ma | U ba qa | Qa pu na |
| Qa la | Gu qa | I qi li | I qi na | Qa li sa |
| Qo ma | Ga qa | I qa qa | I qa ta | Qe pu la |
| Qi ka | Qa ma | I qa za | I qa di | Qi li za |
| Qu ba | Qe la | I si qu | U qa lo | Qi ni sa |
| Qu ma | Qo pa | I qu de | I qe zu | Qo li sa |
| Qu qa | Gu qa | I qa we | I qo lo | Qu be ka |

Quqa Guqa Qopa Iqawe Iqezu

Quqa Guqa Qopa Iqawe Iqezu Iqaqa

# ISIFUNDO 107.



"Kubi ukudhlula nge'ndhlu i s'akiwa, u nga bekanga 'qaza."

"Kubi ukudhlela emkombeni we'mpaka, u nga ze u be ne'mikuba."

*Kubi kakulu ukudhlula nge'ndhlu i s'akiwa u nga bekanga 'qaza.*

*Ko ba ku nga ti u dhlele emkombeni we'mpaka, u nge ne'mikuba ngaloku.*

# ISIFUNDO 108.

Indaba ka Ana.

"Se li qamukile ilanga, Mame, ngi tand' ukuvuka."

"Vuka-ke, Mntanami, u jabule kanye ne'zinyoni."

"Nami ngi fun'ukubingelela ilanga kanye nazo, Mame."

"Yebo, zi ya halalisa ilanga emva kwo'busuku obude."

"Nami, Mame; ngi ya tokoza ngo'kudhlula kwabo."

"U ti u sa tokoza, mamana, woza, u bingelele iNkosi uJesu, iLanga le'qiniso."

"U ti ma ngi M bingelele uJesu, Mame. Nga ngi kw'enza loko kanjani na?"

"Guqa lapa nga s'emadolweni ami, mntanami, u cimeze amehlo, u kuleke ngokuti:

"Jesu, Langa lo'kulunga, kanya enhliziyweni yami;
"A ngi boni, ngi ya dinga; susa ubumnyama bami.
"Kade be ngi pnmputeka, umpefumlo u nga boni.
"Langa le'qiniso, woza, U kanyise mina, 'moni.
"Inhliziy' o nge ko kuyo i y'edukaduka kodwa;
"Vela, 'Langa; uma U kuyo, yo ba no'kukanya kodwa."

Ameni.

"Jesu, Langa Lo'kulunga, kanya enhlizi-
yweni yami; susa ubumnyama bami."

# ISIFUNDO 109.



"Ingane e nga kaliyo, i fela embelekweni."

"A ku 'mfazi a sindwa imbeleko yake."

"(Ibumba) Li bunjwa li s'eva."

"Ingane e nga kaliyo i fela embelekweni."

"A ku 'mfazi a sindwa imbeleko yake."

"(Ibumba) Li bunjwa li s'eva."

# ISIFUNDO 110.

"A ku 'mfazi wa sindwa imbeleko yake."

Ukumtanda kwake umntanake ku y'enza imbeleko i be lula. Lalela okushiwo iNkosi. "Owesifazane a nga kohlwa "ini umntanake oncelayo na? A nga yi dabukeli ne'ndodana "ye'nzalo yake na? Yebo, ba nga kohlwa bona; kodwa "Mina Ngi nge ni kohlwe nina (eni Ngi tandayo)."

"Ingane e nga kaliyo i fel'embelekweni."

Kodwa i gangile uma i kala i ti i se pakati kwo'mhlana ne'mbeleko. Umuntu o se s'embelekweni ye'sono, nga e kala no'kukala; kepa o pendukileyo u se tetelelwe izono zake; u se pakati kwo'mhlana wo'tando lu ka Nkulunkulu, ne'mbeleko yo'musa wake. O njalo nga e tokoza no'kutokoza.

"(Ibumba) Li bunjwa li s'eva."

Kwo t'uba l'ome, ka li se na'kubunjwa. Ingane nga yi kuzwa i sa qala; nga yi fundiswa i se ntsha. Indhlela a yi jwayele umntwana, a ka z'ukuyidela, e se mdala. Mntanami, sal'u s'u ku nikele ukupila kwako esandhleni se'Nkosi uJesu, umbumbi olungileyo, A ze A ku bumbe, u ze u be isitsha esilungileyo, nesi lungiselwe imisebenzi yonke elungileyo. Yisho njengoIsaya umprofeti wasendulo: "Kodwa, manje, O Jehova, U ng'uBaba wetu; tina si ibumba, "Wena U ng'umbumbi wetu; nati si ng'umsebenzi we'sandhla "sako sonke." Ku sho uJehova uqobo: "Bheka, njengebumba "li se'sandhleni so'mbumbi, ni njalo nani esandhleni sami."

# ISIFUNDO 111.



"Li ti li sa kala iqude, ku funda amatshwele."
"Izinkonyane zi landela onina."
"Inkonyane yo'mdhludhlu y'eqa lapo kw'eqa unina."
"Ikikizela li hluma esiqwini."

"Li ti li sa kala iqude ku funda amatshwele."
"Inkonyane y'eqa lapo kw'eqa unina."
"Izinkonyane zi landela onina."
"Ikikizela li hluma esiqwini."

# ISIFUNDO 112.

Nqa nqe nqi nqo nqu. — Mqa mqe mqi mqo mqu.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Nqa ba | I nqa ba | I nqa ngi | U mqa di |
| Nqa la | —I nqa ma | U mqa mbi | U mqa la |
| Nqe na | I nqo la | I nqi ndi | U mqe di |
| Nqi ba | I nqi na | I nqo ndo | U mqe le |
| Nqo ba | I nqu bu | U mqo ndo | U mqu ba |
| Nqu ma | I nqu lu | U nqa nqa | U mqu lu |
| Nqu na | U mqa di | U mnqu mo | U mqu qo |

Nquma Ingola Umnqumo Nqoba

Nquma Inqola Umquba Inqindi Nqoba

# ISIFUNDO 113.

Gqa Gqe Gqi Gqo Gqu. — Ngqa ngqe ngqi ngqo ngqu.
Gqwa gqwe gqwi gqwo gqwu.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Gqa ba | I gqa ba | Gqa bu la | Gqo ngqo za |
| Gqi ba | I gqu ma | Gqa bu ka | I gqi li za |
| Gqu la | I gqo lo | I ngqa la | Ngqo ngqo za |
| Gqi za | I gqo ka | U mgqa bo | Gqwa gqwa za |
| Gqo ka | I gqu bu | I ngqa to | I ngqa la ti |
| Gqu ma | I ngqu bu | I ngqo ndo | I ngqa pe li |
| Gqo la | U mgqu lo | I ngqa mbi | U mgqi be lo |

Gquma Gqoka Igquma Ingqondo Gqoka

Gquma Gqoka Igquma Ingqondo

# ISIFUNDO 114.



"Imamba emnyama ka yi putunyelwa."

Ubuti bwayo bu ng'elatshwe. Bu tshetsha ukumbulalala umuntu. Ku kona izinhlobo ze'zono ezi ubuti be-Mamba Emnyama — uSatane. Lezi'zono zi ng'elatshwe. Lalela oku shiwo iZwi Le'Nkosi: "Uma s'ona ng'amabomu, se si l'azi "iqiniso, a ku se ko umnikelo nge'zono; kepa ku si hlalela "ukulahlwa okw'esabekayo; yebo, ulaka olu vusiweyo, olu "za kuqeda aba pikayo. Owa delayo umteto ka Mosi wa "fa, e nga hawukelwa, uma be kona ofakazi ababili, noma "be batatu. Ni tini? u fanele ukuhlupeka oku ngakanani "yena o nyatela pansi iNdodana ka Nkulunkulu, o ti "igazi le'sivumelwano li igazi nje, e M dela uMoya "wo'musa." Naye o tukayo uMoya Oyingcwele ka Nkulunkulu a nge tetelelwe ku lelizwe na ku lelo eli zayo."

# ISIFUNDO 115.

x. X. nxi. x. X. nxi.

\\\\/// x = nxi — x x x = nxi

xa xe xi xo xu — xa xe xi xo xu

\\\\/// Xa — X X X = Xa

Xe Xi Xo Xu — Xe Xi Xo Xu

# ISIFUNDO 116.

xa xe xi xo xu. — Xa Xe Xi Xo xu.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Xe ka | Xo pa | U xo lo | Xa ba na |
| Xi ka | Xo za | U Ti xo | Xo xe la |
| Xo ba | Xa ba | I xe gu | Xa bi ya |
| Xo ka | Xa ka | I ba xa | Xa fu za |
| Xo va | Xa pa | I xo ki | Xa wu la |
| Xo ma | Xe ga | I xi ba | Xe bu la |
| Xu ma | Xi na | I xa ba | Xa ka xa |
| Xo xa | Xo la | I xo lo | Xo ko za |



Xoxa Xola Xova Ixiba Xakaxa Xega

Xoxa Xova Ixiba Xakaxa Xega

# ISIFUNDO 117.

"Yek' ukande lwo'mlomo !"

Yek' ulimi olu yiloku lu ba hleba abanye ! Yek' ulimi olu yiloku lu teta omunye. Yek'ukande oluhlaba omunye enhlabankomo. "Otandayo ukupila okuhle, a ka tulise ulimi kuko konke okubi, no'mlomo wake u nga ze wa kuluma inkohliso." "Olindayo umlomo wake no'limi lwake, u ya kuwulonda umpefumlo wake," Li sho iZwi Le'Nkosi.

"Umlomo u l'ishoba lo'kuzipungela."

U ti u sa m pungela umniniwo u de u m shaya omunye amanxeba oku m dumaza. Naso isilo si wa finyeza amazipo. A si yiloku si wa veza. "Amazwi onke a ize ba wa shumayelayo abantu, ba ya kuwapendula ngo'suku lokw'ahlulela."

"Ukuvuma ku landula,"

kwa sho uNtentemane wa kwa Ndhlovu. Kubi ukuba "iSal'ukutyelwa"; kodwa kubi kakulu ukuba "uVumazonke", noma "uMatunyw'avume", njenge'mpaka e tunywa uyise. Kubi ukuhambisa okuka Ntentemane wa kwa Ndhlovu. Ku ncono ukuwalalela amazwi eNkosi yetu uJesu: "Izwi lenu ma li be ukuti: Yebo ! Yebo ! Qa ! Qa ! okudhlula loku ku vela k'okubi."

"Amazwi onke a ize ba wa shumayelayo abantu, ba yo wa pendula ngo'suku lokw'ahlulela."

## ISIFUNDO 118.

Nxa nxe nxi nxo nxu. — Gxa gxe gxi gxo gxu.
Xwa xwe xwi xwo xwu. — Mxa mxe mxi mxo mxu.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Gxe ka | Gxo ba | I nxu sa | I nxe nye | U m nxi ba |
| Xwa la | Gxi la | U mxa ko | I nxo nxo | I nxe le ha |
| Xwa sa | Nge nxa | I mxa po | U xwe mbe | I nxu lu ma |
| Xwa ya | Nxa nye | U mxe ko | Nxa zo nke | U mxe bu lo |
| Nxa da | Umu nxa | I nxe ba | Gxa gxa za | U mxu ku zo |
| Nxa pa | Nxe nxa | I gxo lo | Nxe nxe za | U mxu be ni |
| Nxu sa | I nxa di | Nxa ne la | U mxi li ba | U mxu ku xo |
| Nxi ba | I nxe le | Nxa yi pi | Nge nxe nye | I si gxo bo |

Nxiba Inxele Nxanela Gxoba Isiqxobo

Nxiba Inxele Nxanela Isiqxobo

## ISIFUNDO 119.

Nxwa nxwe nxwi nxwo nxwu.—Mxwa mxwe mxwi mxwo mxwu
Ngxa ngxe ngxi ngxo ngxu.—Gxwa gxwe gxwi gxwo gxwu

| | | | |
|---|---|---|---|
| U mxwa to | I ngxa bu | Gxa ngxu la | I ngxa vu la |
| U mxwa yi | U mgxa la | I ngxa ngxa | I ngxo be la |
| U mxwa si | I ngxa tu | I gxwe mbe | I ngxwe mbe |
| I ngxe pu | U mgxi ba | I ngxi ki va | Ngxa ngxa za |
| I ngxa bo | U mxwe le | I ngxo ta | I ngxa ba no |

Inqxabo Umxwele Iqxwembe Inqxota

Ingxabo Umxwele Igxwembe Ingxota

# ISIFUNDO 120.



"Guga Sitebe, kade wa u dhlela amanoni."

Xegu, a wo yeka ukufisa ihleza u nge se nawo amazinyo; kepa a wo kumbula ukuti umzungulu u sa bopa w'omile. "Izinwele ezi impunga zi umqele omuhle, nxa zi funyanwa endhleleni yo'kulunga," li tsho njalo iZwi le'Nkosi.

"A ku 'sigxobo sa guga n'amagxolo aso."

"Aba tshaliwe nga s'endhlini ka Jehova ba ya kuhluma ema-"gumeni a ka Tixo wetu. Ba sa ya kumila ebudaleni, ba kulu-"pale, ba be ba tsha", ku tsho iBayibele. "No ze ni guge ngi "se nguye; na ze ni be mpunga ngi ni twele".

"Ukuhlwa ku ya kukubuta."

Ku tsho umfazi ku'mntanake o gangile, n'o m balekayo. Nembala, u m valelisa ngo'mkonto ohlabayo uvalo. Uma umntwana e buya kahle ku nga be a nga jeziswa, a tetelelwe. Uma e qoqwa ukuhlwa, u ya ku shaywa kakulu. Mntanami, a wo kumbula ukuhlwa kwo'kufa. Musa ukuganga. Mus'uku M fulatela Umdali no'Mondhli wako — uTixo. Uma u buya kahle ngo'kupenduka, wo tetelelwa. Uma u qoqwa ukuhlwa kwo'kufa wo jeziswa no'kujeziswa. Ku yo ku qoq'ukuhlwa kwo'kufa.

## ISIFUNDO 121.

"Ku mnyama enhla, ku mhlope enzansi."

"Manje si bona ezibukwini kalufifi; kepa lapo (ezulwini) ubuso "bo bukana no'buso; manje ng'azi nganxanye; kepa lapo ngi ya "kw'azi njengokuba ng'aziwa." Ku sho njalo iZwi Le'Nkosi.

"Ku hlwile pambili, ku sile emuva."

Ngako-ke si swela umholi, o nga si hola endhleleni. UJesu Kristu, iNkosi yetu, U shilo: "Mina, Ngi ukukanya kwe'zwe; "o Ngi landelayo a ka yi kuhamba ebumnyameni; kodwa wo ba "no'kukanya kwo'kupila. Ukulahlwa ku yiloku ukuti ukukanya "ku fikile emhlabeni; kepa abantu ba tanda ubumnyama kuno-"'kukanya, ngokuba imisebenzi yabo i mibi. Bonke ab'enza "okubi ba zonda ukukanya; a b'ezi ekukanyeni, funa i dalulwe "imisebenzi yabo. Ngako, loko tina si haqiwa isixuku esingaka "s'ofakazi, a si lahle konke okusindayo, kakulu ukona oku si "tiyayo, si qinise, si gijime ibanga esi li bekelweyo, si M bheke "uJesu, Umqalisi no'Mfezi wo'kukolwa kwetu. Yena, ngo'kuto-"koza a ku bekelweyo, Wa twala isipambano, E nga naki ihlazo "laso, Wa ya Wa hlala ngakwesokunene se'sihlalo si ka Tixo."

"Uma umuntu e tanda ukuNgilandela, a ka zi dele, a tabate "isipambano sake imihla nge'mihla, a Ngi landele," U sho iNkosi uJesu. "A ku ko umuntu, nxa e beka isandhla sake egejeni, a buke ngasemva, o fanele umbuso ka Tixo."



"Manje si bona ezibukwini kalufifi."
"Ku mnyama enhla, ku mhlope enzansi."
"Ku hlwile pambili, ku sile emuva."

*"Manje si bona ezibukwini kalufifi."*

*"Ku mnyama enhla, ku mhlope enzansi."*

*"Ku hlwile pambili, ku sile emuva."*



"O vumayo ukululekwa, u tand'ukw'azi."

"Is'al'ukutshelwa sa bona ngo'mopo."

"Izinyoni zo'hlobo lunye zi ya bungana."

"Inyati i ya buzwa kw'abapambili."

"O vumayo ukululekwa u tand'ukwazi."

"Isalukutshelwa sa bona ngo'mopo."

"Izinyoni zo'hlobo lunye zi ya bungana."

"Inyati i buzwa kw'abapambili."



"O! Si bamba ele'ntulo."

Ku tiwa: "UTixo Wa tuma unwabu; Wa ti: Hamba, Lunwabu; u ye u yo'kuti, Abantu ba nga fi. Kwa se ku hamba unwabu. Lwa hamba kancinane. Lwa se lu libala endhleleni, lu dhla umuti o'gama lawo ku ubukwebezane. UTixo Wa buya Wa se e tuma intulo nga s'emva kwo'nwabu, se lu hambile nge'sikati esi pambili. Ya i s'i hamba-ke intulo, ya gijima kakulu; ngokuba uTixo E tize: "Ntulo, u fike, u ti: Abantu a ba fe! Kwa t'uba i fike ebantwini, ya i s'i ti: "Ngi ti, ku tiwa, abantu ma ba fe!" Kwa se ku buya intulo, ya fika ku Tixo.

Kwa t'uba lu fike unwabu ku'bantu, lwa se lu memeza, lwa ti: "Ku tiwa, Abantu ma ba nga fi!" Ba se be ti abantu: "O! Si bamba izwi le'ntulo; yona i si tshelile, ya ti: "Ku tiwa, Abantu ma ba fe. A si sa li zwa elako." Na namhlanje abantu ba sa li bamba ele'ntulo, be ti: Ngezwi lentulo abantu b'eza 'kufa. Ba yi bulala lapo be yi fumana kona.



"Abantu bo'kuqala ba li bamba ele'nyoka."

UTixo Wa b'enza abantu ngo'mfanekiso wake; W'enza umlisa n'owe'sifazana. Wa ti kubo: "Bhekani, Ngi ni nika imiti yonke ene'zinhlamvu, i be ukudhla kwenu; kodwa umuti wo'kw'azisa okulungileyo no'kungalungile, ni nga wu dhli; ngokuba msukwana ni wu dhlayo ni ya kufa no'kufa."

Inyoka ya i no'buqili kuzo zonke izilwane za s'endhle. Ya ti ku'mfazi: "A ni yi kufa no'kufa. U y'azi uTixo, msukwana ni dhlayo, amehlo enu a za kuvuleka, ni be njengo'Tixo, n'azi okulungileyo no'kungalungile. Umfazi wa se e zi ka izinhlamvu zawo, wa zi dhla, wa zi nika indoda yake; ya zi dhla nayo. A ti amehlo abo bo'babili a vuleka, ba bona ukuti ba hamba-ze. Ba se be wa tungela amaqabunga omkiwane, ba z'enzela izingubo. UAdamu no'Eva umkake ba M catshela uJehova uTixo emitini ye'nsimu. Izwi Li ka Tixo La fika kuqala kuAdamu noEva; kw'andukuza elika Satane—inyoka enkulu. Abantu laba ba li dela elika Tixo, ba li bamba ele'nyoka.

# ISIFUNDO 126.



"Izwi lako, Jehova, Li iqiniso."

UJehova Wa m biza uAdamu, Wa ti kuye: "Upi na?" Wa se e ti: "Ng'ezwa izwi lako, ng'esaba, ngoba ngi hamba-ze." "Wa tyelwa ubani wa hamba-ze na? U wu dhlile lowo'muti na?" Wa se e pendula uAdamu: "Umfazi, oWa ngi nika yena, wa ngi nika umuti, nga se ngi dhla." Wa be se ti uNkulunkulu ku'mfazi: "Ini loku okw'enzileyo na?" Wa ti umfazi: "Inyoka ya ngi kohlisa, nga dhla."

UJehova Wa ti enyokeni: "U tukiwe kunazo zonke izilwane za s'endhle. Ngi bek'inzondo pakati kwako no'mfazi, na pakati kwe'nzalo yako ne'nzalo yake. Yona i ya kulimaza ikanda lako, nawe u ya kulimaza isitende sayo.

Wa ti ku'mfazi: "Ngi ya kukulisa no'kukulisa ubuhlungu bako. U ya kubeleta abantwana ngo'buhlungu."

Wa be s'e ti ku Adamu: "W'onakele umhlaba ngenxa yako. U ya ku ku vezela ameva no'kula. U ya kudhla ukudhla kwako, u juluke ebusweni, u ze u buyele emhlabeni. U umhlabati wena, u za kupenduka umhlabati." Njalo, ngomuntu munye ukona kwa ngena emhlabeni, nokufa kwa ngena ngokona.

# ISIFUNDO 127.



Inkonyana i ya s'etuk'isisinga, hayi inkabi e si jwayele. Umuntu o nga ka penduki u y'etuka ijokwe li ka Kristu, hayi ikolwa.

"A ku ko o nga zi funza esihlatini," kwa sho uNokuhlupeka. Kubi ukufunzwa ngokunjalo. Imfene yodwa i faka ukudhla kwayo esihlatini i ti i sa dhla. UJesu, iNkosi yetu U ya funza abantwana bake ngokunye. Inkonzo yake a yi si yo eye'nkonsolo. U ti yena: "Zanini kiMi, nina nonke enikateleyo, n'eni sindwayo. Ngo ni pumuza. Tabatani ijokwe lami ni li beke pezu kwenu, ni funde kiMi, Ngi mnene, Ngi tobekile nge'nhliziyo; ni ya kufumana ukupumula kwe'mipefumlo yenu. Ngokuba ijokwe lami li lungile, no'mtwalo wami u lula." "Ayi, nina nonke b'omileyo, wozani emanzini; nawe o nge na'mali woza, tenga, u dhle; yebo, woza, u tenge iwayini no'bisi i nge ko imali ne'nani." "UMoya no'Makoti ba sho, ba ti: Woza. Naye, o zwayo, ma ka sho: Woza. Ma k'eze o w'omileyo. O tandayo ka tabate amanzi okupila nge'sihle." "Jerusalema, Jerusalema! Nga Ngi tanda kangapi ukubutela ndawonye abantwana bako, njenge'sikukukazi si butela amazinyane aso pansi kw'amapiko aso; kepa a ni vumanga." Kwa sho iNkosi.

# ISIFUNDO 128.



"A ku 'nkwali ya pandela enye."
"E pandela enye, i ne'cwane."
"Endhlini ye'sikutali indhlala i ya lunguza,
"Be se yi ya dhlula, i ye kw'eye'vila."

"A ku 'nkwali ya pandela enye."
"E pandela enye, i ne'cwane."
"Endhlini ye'sikutali indhlala i ya lungu=
za; be se yi ya dhlula, i ye kw'eye'vila."=

# ISIFUNDO 129.

Indaba ka Ana.

"U s'u fundile Umtandazo We'Nkosi, mntanami; ma ngi ku fundise okunye okuhle manje. Lalela kahle, Mamana."

"Yebo, Mame, ngo lalela, nxa u ngi fundisa nge'Bayibele, Incwadi ka Nkulunkulu."

"Ngo tatela pansi ngo'mteto ka Nkulunkulu. Emhlabeni a "ku ko 'muntu o nga zi pilela nje; a ka ko o nga z'enzela intando "yake. Endhlini, emzini, na s'ezweni ku miswa imiteto ne'miyalo. "Imiteto lena i miswa ukuba i qondise impilo y'abantu. Endhlini "i miswa abazali; emzini i miswa umnumzana; na s'ezweni i miswa "inkosi, n'abakulu bayo. O y'eqayo imiteto u ya si dela isipat- "'amandhla. Uku yi shaya indiva nje inkosi ku y'icala elikulu. "Nga s'endulo amakosi a kwa Zulu a busa ngo'nya. Bonk'ab'eqayo ba be bulawa no'kubulawa. "Ezulwini ku kona iNkosi Y'amakosi: "uJehova, uNkulunkulu, uMvelingqangi, uTixo; iNkosi ye'Zulu "no'mhlaba. Yena, U misele abantu bonke, ne'zizwe zonke, imiteto. "Wa s'azisa tina imiteto yake, ne'ziluleko zake, ne'zitembiso "encwadini e tiwa: IBayibele. IBayibele li isibani ezinyaweni "zetu; Li inkanyiso endhleleni yetu." "Uma ni gcina imiyalo "yami, no hlala otandweni lwami; njengaloku ngi gcine imiyalo "ka Baba, ngi hlala otandweni lwake." Kwa sho iNkosi uJesu.

"IBayibele Li ubaqa ezinyaweni zetu,"

"Li inkanyiso endhleleni yetu."



"Indhlovu i dhla abasondezeli."
Imiteto i ya miswa inkosi n'abakulu bayo.
O y'eqayo imiteto, u ya yi dela inkosi.
Ukuyidela inkosi ku icala elikulu.

"Indhlovu i dhla abazondezeli."
"Imeteto i ya miswa inkosi n'abakulu."
"O y'eqayo imiteto, u ya yi dela inkosi."
"Ukuyidela inkosi ku banq'icala elikulu."

# ISIFUNDO 131.



"I y'ehlisa nxa i nxenxwa, i godhla nxa i gqulwa."

O tintayo iminyovu wo kolwa amadosi no'buhlungu. Ihelanjadu li tshis'upondo lo'kulwa. Inzondo no'lunya ku dung'amanzi. Izinyane le'mvubu ka li dhliwanga ingwenya, kwa se ku cweba esizibeni. "Ukupendula kahle ku ya nqanda intukutelo; kodwa izwi eli babisayo li vusa ulaka," li sho iZwi le'Nkosi.

"Ingqwele i dhla ubedu,"

ngo'kungqongqoza kwake; kodwa a yo kumbula ukuti induku ka yi na'muzi, no'muzi we'sigqwaga u ya citeka. "O puz'ukutukutela u lungile kunalo iqawe, n'obusayo emoyeni wake umkulu kunaye onqobayo inxuluma (umuzi omkulu).

"Ku hlonitshwana kabili."

A wo hlonipa nxa u funa ukuhlonitshwa; u nga gwebi, u nga ze u gwetshwe. Intombi i hlonipa na lapo i nga yi kw'endela kona; ne'nhlonipo i fanele bonke abantu, pinapi. UTixo U ti: "Aba Ngi hlonipayo, Ngi ya ku ba hlonipa bona; aba Ngi delelayo, ba ya kw'eyiswa." "Konke eni tanda ukuba abantu ba kw'enze kini, kw'enzeni kubona. Loku ku umteto, nabaprofeti."

# ISIFUNDO 132.



"Izinyane le'mvubu ka yi dhliwanga ingwenya;
Kwa se ku cweba esizibeni."

Izinyane le'mvubu ka li dhliwanga=
ingwenya, kwa se ku cweba esizibeni."=
"Izinyane le'mvubu ka li dhliwa=
nga ingwenya, kwa se ku cweba esizi=

# ISIFUNDO 133.

"Inhlwa ka yi banjwa nge'kanda i sa vela."

Ingane kodwa, nga yi kuzwa i sa qala. Inyoka ka yi shaywa isibili ikanda li nga bonwa. Ufudu lu piwa ituba lo'kuveza ikanda ne'mikono, i nga ka nqunywa inhloko. UNkulunkulu a Ka teteleli amacala, a wa qede nya, e nga vunywanga nge'nhliziyo e peleleyo.

"Wa bola u botshiwe."

Loku ku tiwa ngo'gwayi; ku nga shiwo na ngo'muntu o nqabayo ukuqekeza ingila njengokufanele. Umzimba u zwiwa umniniwo, no'mzwangedwa u ukufa kwe'nhliziyo. "Inhliziyo e tulisayo i "ubomi be'nyama; kepa umona u ukubola kw'amatambo." Kubi ukufihla usizi, umona, inkohliso, ne'zono enhliziyweni; ku bopa umoya, ku ze ku bange ukubola. Yek' ukufa loku kwo'kuz'enza. "Uma si vuma izono zetu, U tembekile uNkulunkulu, U lungile "Yena; U ya ku si tetelela izono zetu, A si hlanze kuko konke "ukungalungi."

"Iziziba zonke zo gcwala inhlabati;"

kodwa izenzo zetu ezi lungileyo n'ezi nga lungile zo hlala zi kumbuleka, uma zi nga mbozwa igazi li ka Kristu ezi nga lungile. Izicolo zetu kwabanye zo vuzwa uYe O ti : "Loku n'enza komunye wa laba abancinyana abazalwane bami, n'enza kimina."

*"Inhliziyo etulisayo i ubomi be'nyama; kepa umona u ukubola kwamatambo.*

## ISIFUNDO 134.



"Okw'ahlula amadoda ku ya bikwa."

Uma ku bikwa, ku nga ti ku w'ahlulile. A ku 'nyati y'ahlulwa itole. A ku 'gelo lw'amadoda lw'ahlulwa injobo. Iningi li b'ona ububende; kantinoko injobo i tungelwa ebandhla.

"Inyati i buzwa kw'abapambili;"

kepa uxamu lu bamb'idwala, noJojo lu mi ngo'ti lwake. Kanjalo iS'al'ukutshelwa si bona ngo'mopo. Yek' umuntu onje, ukuba a pike yedwa. Ipik'inkane li bang' emsamo kuhle kwe'sele, ne'nkomo e ne'bungane enhloko ka yi nqandwa.

"Ukubona kanye, ukubona kabili."

Kepa idhliwa ka li boni nakanye. Nawe, Sipundundini, ka wu n'amehlo; ka wu boni. O tandayo ukululekwa, u tand'ukw'azi. Onje u ya ku ba nalo udondolo lo'kusizwa isiziba. "Ukum'esaba uJehova ku isiqalo sokwazi; iziula zi ya dela ukuhlakanipa nokufundisa. Ndodana yami, yizwa isifundiso sika yihlo; u nga wu lahli umteto ka nyoko."

# ISIFUNDO 135.

Indaba ka Ana.

"Mame, nga ng'enza njani ukuba ngi nga lahleki na?"

"Nga wu zalwa ngo'kwe'sibili ngo'Moya ka Tixo, mamana."

"Li ti ni ngaloko iZwi Li ka Nkulunkulu na?"

"UJesu Wa sho ku'Nikodemu: Ngi qinisile, Ngi qinisile, Ngi ti kuwe, uma umuntu e nga zalwa ngokwapezulu, a nge bone umbuso we'zulu."

"Kepa, Mama, nga ng'enza njani ukuze ngi zalwe nje na?"

"Nga u kolwa iNkosi uJesu Kristu, iNdodana ka Nkulunkulu oWa ku fela wena esipambanweni."

"Mama, a wo ngi casisela nge'ndaba yo'kukolwa. Yini na?"

"Lalela, mamana. IZwi Li ka Nkulunkulu Li ti: "UJesu W'eza ko'kwake, kepa abake a ba M amukelanga; kodwa labo aba M amukela, Wa ba nika amandhla okuba ba be abantwana ba ka Nkulunkulu — labo abakolwa egameni lake." O M amukelayo iNkosi uJesu enhliziyweni yake ngo'tando, nguye okolwayo ngo'kuyiko, mntanami. INkosi Ya sho: "Bheka, Ngi se mi emnyango, Ngi gqongqota; uma umuntu e zwa izwi lami, a vule umnyango, Ngi ya kungena kuye, Ngi dhle naye, a dhle nami."

"Mama, ngi ya M funa iNkosi uJesu enhliziyweni yami; se ngi M vulela inhliziyo yami. Konje, U se zo ngena na?"

"U se E ngenile, mamana, njengo'kusho kwake."

"Ngi y'etemba, Mama; ngi ya kolwa U se ngenile."

U ngenile, U ngenile, konk' okunye ma ku hambe;
U gcwalise inhliziyo, yon' e kade yahlukene.
Kad' e funa ukungena enhliziyweni, ngi nga vumi;
Kodwa se ngi yi vulile, I s'i ngen' iNkosi yami.

# ISIFUNDO 136.



"Bheka, Ngi se mi emnyango, Ngi gqongqota."
"Uma umuntu e zwa izwi lami, a vule emnyango,"
"Ngi ya kungena kuye, Ngi dhle naye, a dhle nami."

*"Bheka, Ngi se mi emnyango, Ngi gqo-*
*ngqota. Uma umuntu e zwa izwi lami, a*
*vule emnyango, Ngi ya kungena kuye,*
*Ngi dhle naye, a dhle nami."*

## Indaba ka Ana.

"Mntanami, u s'u M vumele uJesu iNkosi ukungena enhliziyweni yako. Nako-ke okuhle kakulu, mamana."

"Yebo, Mame; kodwa a ngi k'ezwa luto olu mnandi."

"Noma kunjalo, mntanami, a wo temba isitembiso sake esi ti: "Uma umuntu e zwa izwi lami, a vule, Ngi za kungena."

Kw'enye indawo U ti: "Okolwayo iNdodana u no'kupila oku "pakade; o nga kolwa iNdodana a ka sa yi kubona ukupila; "kodwa ulaka lu ka Nkulunkulu lu hlezi pezu kwake. Njengo'Mosi "wa pakamisa inyoka ehlane, ku njalo iNdodana yo'muntu nga Yi "pakanyiswa; ukuba bonke aba kolwa iYo ba nga bubi, ba be "no'kupila oku pakade."

"Se ngi za kw'etemba, Mame, noma ngi ng'ezwa luto. Ngi y'azi uJesu iNkosi a Ka z'ukuqamba amanga."

"U s'u nembile, Ana; u s'u hlabile enyameni. Yiko ukukolwa okuyiko — ukw'etemba isitembiso se'Nkosi, noma u nga boni luto, noma u ng'ezwa luto. Lalela okushiwo iNkosi: "Lowo o w'ezwa "amazwi ami, a w'enze, Ngo m fanisa no'muntu o hlakanipileyo, "o w'aka indhlu yake edwaleni. La na imvula, kwa fika uzamcolo, "umoya wa vunguza, wa yi shaya leyo'ndhlu; kepa a yi wanga, "ngokuba i b'i sekelwa idwala. Lowo o w'ezwa l'amazwi ami, e "nga w'enzi, u faniswa no'muntu o y'isiwula, o w'aka indhlu yake "esihlabatini; la na imvula, kwa fika uzamcolo, umoya wa vun-"guza, wa yi shaya leyo'ndhlu, ya wa, kwa ba kukulu ukuwa kwayo."

"Ukukolwa ku ukwetemba okubhekwayo, ku ukubona okungabonwayo. Ozayo kuTixo, nga e kolwa ukuti U kona, nokuti, U ya kubavuza abamfunayo."

# ISIFUNDO 138.



"Lowo o w'ezwa amazwi ami, a w'enze,
"Ngo m fanisa no'muntu ohlakanipileyo,
"O w'aka indhlu yake edwaleni;
"La na imvula, kwa fika uzamcolo,
"Umoya wa vunguza, wa yi shaya leyo'ndhlu;
"Ka yi wanga, ngoba i b'i sekelwa edwaleni."

"Lowo o w'ezwa amazwi ami a w'e-
nze, Ngo m fanisa no'muntu ohla-
kanipileyo ow'aka indhlu yake e-
dwaleni. La na imvula, ka yi wanga.

## ISIFUNDO 139.

r. R. a re.     r. R. A re.

r r r r = are     r r r r = are

ra re ri ro ru     ra re ri ro ru

R R R = Ra     R R R = Ra

Re Ri Ro Ru     Re Ri Ro Ru

## ISIFUNDO 140.

Ra re ri ro ru. Rwa rwe rwi rwo rwu.

Mra mre mri mro mru.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Ra la | Ro nqa | Ra bu za | U Ru ti | U Ma re ta |
| Ra ra | Rwa pu | Ra ra za | U Ro da | U Ru be ni |
| Ra ya | I si re | Ra zu la | U Ma ria | U He ro dia |
| Re la | I ri ni | Ra le la | U Pe tro | U Je re mia |
| Ri la | I ro ro | Ri ntsha | U Ma rko | U mpro fe ti |
| Ro na | U mra ra | Ru ntsha | U A ndre a | U Za ka ria |
| Ru na | I rwe bu | U bu ra la | U He ro di | I Pa ra di si. |

Rona Rara Raraza UJeremia

Rona Rara Raraza UJeremia

# ISIFUNDO 141.



"A ku 'ndhlela e nga yi ekaya."

Xra xre xri xro xru. — Xrwa xrwe xrwi xrwo xrwu.

| | | | |
|---|---|---|---|
| I xrwa | U xre be | Xre le ba | Xri xri za |
| Xra za | U m xra zo | Xri wu la | Xre xre za |
| Xre za | U mxra mo | Xro lo da | I xro lo do |
| Xri na | Xro me la | U mxre mu | I si xra bu |
| Xri nya | Xre bu la | Xru bu za | Xrwi li za |
| Xre vra | Xre le la | Xre li za | Xrwi xrwi za |

Xrexra Xrebula Xreza Xrixriza

*Xrexra Xrebula Xreza Xrixriza*



"Ipiva."

"Njenge'nhluzelo i nxanele imifula y'amanzi,

"njalo umpefumlo wami u nxanela Wena, Tixo.

"Umpefumlo wami w'omela uTixo, uTixo O pilileyo."

"Njenge'nhluzelo i nxanele imifula y'amanzi, njalo umpefumlo wami u nxanela Wena, Tixo. Umpefumlo wami w'omela uTixo, uTixo O pilileyo."

# ISIFUNDO 143.



"Indhlu ye'gagu i ya neta."

Kunjalo uPenjane wa fulela nge'zikohlelo. Wa y'ahlula indoda yake ngo'kande lwo'mlomo, e yi nqoba ngo'kumpompa kwake, wa ze wa kwelwa umkuhlane onzima. Ku tiwa : "(Inkomo) E no'mlomo, ka yi n'amasi." Umpongolo o ize u bang'umsindo omkulu. Isihlahla esitelayo izitelo ezininingi, si ya toba; n'esingateliyo luto si ti puhle. Igagu li dhle ihambalikeme.

"Igagu li vam'umlomo ne'zinqe."

Li de li sho amacishucishu, kepa qa nge'mpumelelo. L'and'umlomo; ubucopo qa! Li dhlula nge'ndhlu l'akiwa, li nga bekanga 'qaza. U pemb' a shiye. A ku ko ukw'eyama ngalo, li ng'umfo o lambayo. Li ihelanjadu, ela katshwa esifubeni indhlovu. U Umbongolwane o qapel'ez'abanye abantu; ezake zi m hlalela. U ng'um'azi w'ez'abantu, ezake zi m kohlile.

Mntanami, ma ku nga bi ko odelayo ubutsha bako; u be umboniso wabakolwayo, ngezwi, na ngokuhamba, na ngokutanda, na ngokukolwa, na ngobumhlope, na ngemisebenzi emihle yonke.



Bantwana abatandekayo eNkosini uJesu,

Se ni fundile onke amagama amabhala kahle. Kuzo zonke izilimi amabhala lana a ya hlelwa ngo'kulandelana, njenge'sipane se'zinkabi ezi botshelwa enqoleni. Lesi'sipane s'amabhala si tiwa: " i A la fa be ta." A no funda nge'kanda amagama awo, njengokuba ni funde amagama amakonyane esibayeni. Nanka:

a bi nci di e efu ngi ha i

a bi nci di e efu ngi ha i

a bi nci di e efu ngi ha i

nji ka ele emu ene o pi qu are

nji ka ele emu ene o pi qu are

nji ka ele emu ene o pi qu are

ese ti u mvi we nxi ye hizi

ese ti u mvi we nxi ye hizi

ese ti u mvi we nxi ye hizi

# ISIFUNDO 145.



Bangane bami abancane,

Se si yo zi bopela "izinkabi" ngokunjalo. A ngi ti ni bonile kahle ukuti izinkabi lezi zi yiloku zi botshelwa pambili ukuba zi wa lekelele amakonyana ukutwala umtwalo wawo. Se si zo pinda si wa lobe nge'sandhla njengokuba zi landelana esipaneni :

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **A** | **Bi** | **Nci** | **Di** | **E** | **Efu** | **Ngi** | **Ha** | **I** |
| A | B | C | D | E | F | G | H | I |
| *A* | *B* | *C* | *D* | *E* | *F* | *G* | *H* | *I* |

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **Nji** | **Ka** | **Ele** | **Emu** | **Ene** | **O** | **Pi** | **Qu** | **Are** |
| J | K | L | M | N | O | P | Q | R |
| *J* | *K* | *L* | *M* | *N* | *O* | *P* | *Q* | *R* |

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **Ese** | **Ti** | **U** | **Mvi** | **We** | **Nxi** | **Ye** | **Hizi** |
| S *s*. | T *t*. | U *u*. | V *v*. | W *w*. | X *x*. | Y *y*. | Z *z*. |



"Ncinci! Se ngi fundile i A la fa be te lonke."

"We, 'mfana! Wo qapela u pezulu. Ubude bu bang'i-ngozi. Ukw'azi okuyincosana ku kukumezisa okwe'mvubelo. Imvubelo e ti nci i bilisa inhlama yonke, i ze i bole yonke."

"Kwazo izimpumpute ku busa icide."

Itwasa li zinge li zi shaya inyanga, li fak'inyongo ne'sinye. O zi shaya "inyanga yo'kwazi konke" wo fika kwa'Mgaduli, kwa-'Mbilamhlope. Ubude a bu pangwa. Ugwayi lu suk'entendeni, lu hlal'entendeni. Izwe li m tata o s'emnyango li m pons' emsamo; o s'emsamo li m ponsa emnyango. A wo qapela-ke u pezulu; u bekezele u se pansi. Inyamazane ka yi hlatshwa imvusi, i de i hlatshwa abapambili. Imbewu i hlalel' ihlanga layo; ne'ntemba ka yi bulali, ku bulala impangiso. Elisina'muva li ya bukwa; n'ozitobayo u ya kupakanyiswa, n'ozipakamisayo u yo totshiswa. "UkuM'esaba uJehova ku y'isisekelo sokwazi; ku ti ngapambi kwo-dumo ku kona ukutobeka."

"Ngi pe, Baba, inhliziyo ehlanzekileyo
"U ng'enzel' umoy' omutsha oqinisileyo.
"U ya tanda inhliziyo edabukileyo;
"A u zondi umpefumlo otobekileyo."

# ISIFUNDO 147.



"Ubude a bu pangwa."

Isihlahla ka si mili nge'langa linye, no'mbotshongo ka w'akiwa ngo'suku lunye. Inkowankowane, e mila ngokutshetsha, yona i ne'tunzi linye kupela. Ku ti ku sa, ele'sibili ilanga, i be i nga se ko. Ukukula okuyiko oku ne'sineke a ku si ko kwe'langa linye; kepa ku zikisa izimpande, ku bambelele emhlabatini, ku ze ku ti nqi. Ubude obu vela kuko a bu pangwa. Namp'ubude obuyibo, obu funekayo impela: "Ukuze uKristu a hlale ezinhliziyweni zenu ngo'kukolwa; ukuze ni gxile, ni sekelwe otandweni, ni ze ni be no'kw'azisisa kanye n'abangcwele bonke oku ububanzi, no'bude, no'kujula, no'kupakama; n'azi utando lu ka Kristu olu dhlula ukw'azi; ukuze ni pelele ku ze ku be ukupelela konke ku ka Nkulunkulu." Umuntu o nje wo ba njengo'muti o tshaliwe nga s'emfuleni y'amanzi, o ya kutela izinhlamvu zawo nge'sikati sawo, o qabunga lawo a li buni, u ng'esabi nxa ku fika ukubalela. Ababi a ba njalo; kanti ba njengamakoba wona emuka nomoya."



"Ku be yilelo'qoma li zi hlalele nge'ntende."

Isilwane si ya sinda ngokuz'etemba, ne'qaqa li sinda ngokuz'alusa. Yek'uQotovane o sinda ngokuz'embela. O z'enzela ng'awake amatupa u hlab'isikozi kw'abakubo. O yiloku e nqiba amaziko abanye wo kolwa amatshe ne'zagila — amazwi ahlabayo, n'amazwi a zwisa ubuhlungu — ngoba o njalo u hambisa okwo'mgodoyi, o tand' okw'abanye.

"A ku 'nkwali e pandela enye;"

e pandela enye, i ne'cwane. A ku 'nsimba ya zuz'ibuzi ngokuhlala. Intendele i nga hle i we enkundhleni, kepa ibuzi l'aziwa umlaleli. Ucilo lu nga hle lu shaye induku, kepa isihlalandawonye so dhla amajwabu, no'mahlala wo dhla ukuhlala kwake (kupela).

"Ibodwe li vutwa ngokukwezelwa, ne'nja i qed'amanzi ngo-'limi. Endhlini ye'sikutali indhlala i lunguza; be se yi ya dhlula, i ye kweye'vila."

"Umpofu yena o sebenza nge'sandhla so'budenge; kodwa "isandhla so'kukutala si ya cebisa." Izinyoni z'ondhliwa u-Nkulunkulu O zi milisela ukudhla kwazo; kodwa zi melwe uku yo ku funa. Ka yi funzwa nje.

# ISIFUNDO 149.



Nasi isibongo so'kudhla:

"Unobaleka be m landela! Unofukuza pansi kwe'ndhlebe!

Umjadu omuhle o s'emasekweni!"

Upoko lu ng'umasiza lu s'embengeni; lu ti lu nga ba s'esitebeni, lu citeke. Dhlana-ke, u bek'etala. Inala ka yi hambi, ku hamba indhlala.

"Unyawo lu y'impumpute, kepa ka lu pumuli." Musa ukusinika isihambi uguba nje. Isisu so'mhambi ka si ngakanani, ka si qedi luto. Si ngapambili kodwa, noma si ngange'ngila ye'nyoni.

"Umlobokazi u hamba, e sa gcobile."

Ku fanele ukuzipata kahle izihambi; kodwa isihambi ma si nga libali emzini w'abahlobo baso ba ze ba si ketise okwe'pela emasini; ma si nga nqib'iziko ba ze ba s'akele ici; ma si nga hambisi okwo-'mgodoyi ba ze ba si ketise okwe'ndhlubu ekasini.

"Ni nga kohlwa ukupata kahle abangenisayo; ngaloko abanye b'amkela izingelosi be ngazelele."

# ISIFUNDO 150.

"Yek'ukuyilahla injwayelo enhle nge'gugu nje."

Kwa Zulu ku sa vutshwa ng'oludala; ku sa dhliwa ngengxwembe; ku sa gaywa nge'mbokodo. Endulo kwa ku pekwa ng'amaseko amatatu, na namhla ku se njalo. Yek'ukubafulatela abahlobo bako be'minyaka ngalabo aba s'and'ukufika. Yek'ukulishiya iSonto, eli kade la ku sa kuJesu, nge'litsha eli igugu nje. Leli elitsha li nga ba Umaf'avuke njenge'nyanga. Ku nga fa inyoni, a be s'e bola amaqanda. Izigubu zi nga hle zi felwa unina.

"Amanxiwa ka Ntsukantsukane ka mil'imbuya."

Itshe eli yiloku li ginqika ka li mil'ubulembu. Isihlahla esi yiloku si gxunyekwa ka si vez'izitelo; kepa si ya kufa nya. Na s'eSontweni ko buba ukukolwa ku ka Ntsukantsukane. UNoa wa li pumisa igwababa emkunjini, la zulazula njalo a za a tsha amanzi emhla beni. Wa buya wa li pumisa ijuba; kepa ijuba a li fumananga ukupumula ko'nyawo lwalo; la se li buyela kuye emkunjini. UNoa wa s'elula isandhla sake, wa li tabata, wa li ngenisa kuye emkunjini. "Zanini kimi, nina nonke eni kateleyo n'eni sindwayo, Ngo ni pumuza," ku sho iNkosi uJesu. Y'aka indhlu yako yokukolwa edwaleni eli ng'uKristu. Uma ni mi ekukolweni, ni sekelwe, ni qiniseke, ni nga gudhluki etembeni leVangeli, eni li zwileyo, eli shunyayelwe kubantu bonke.

"Yek'ukuyilahla injwayelo nge'gugu nje."

"Amanxiwa ka Ntsukantsukane ka mil'imbuya."

# ISIFUNDO 151.



"Le kwa Zulu, ku sa vutshwa ngoludala (ukezo)."

"Ku sa dhliwa ngengxwembe, ku sa pehlwa uzwati."

"Wo wu pemba, u nga w'oti."

"Isikuni so buya no'mkwezeli."

Le, kwa Zulu, ku sa vutshwa ngoludala

(ukezo); ku sa dhliwa nge'ngxembe;

ku sa pehlwa uzwati.

"Wo wu pemba, u nga w'oti."

"Isikuni si buye no'mkwezeli."

# ISIFUNDO 152.

"Umpatwa ka yek'ukufika."

Kepa impukane i zi ponsa okambeni ku nga shiwo, ne'cala l'ambula ingubo, li ngene. Impetu i ngena nge'nxeba, i nga vunywanga; uSatane u ngena enhliziyweni yo'muntu nge'sihlutu nje, e nga menyiwanga. Kantinoko iNkosi yetu uJesu Kristu a Ka ngeni E nga vunyelwanga.

"Inkoxe ye'so i nge ke ya gcwala."

Iso li zinge li wela umfula u gcwele. Umuntu u de 'enamisa amehlo ake, kodwa u gulisa inhliziyo. Umhawu u suk'esweni, kodwa u hlala enhliziyweni; inkanuko i ngena ngalo, i w'one umpefumlo, njengokusho kwe'Zwi Li ka Nkulunkulu: "Yilowo u ya yengwa nxa e hudulwa izinkanuko zake, eduswe. Kona inkanuko, se yi tatile i beleta ukwona; ukwona, se ku pelele, ku zale ukufa. Ukukanya kwo'mzimba ku iso; njalo, uma iso lako libi, ko ba mnyama umzimba wonke wako. Uma iso lako lihle, wo kanya umzimba wonke. Njalo, uma ukukanya oku pakati kwako ku mnyama, lobu'bumnyama bu ngakanani?"

"Ni nga li tandi izwe, ngokuba konke oku s'ezweni—inkanuko "ye'nyama, ne'nkanuko y'amehlo, nokuzidhla ngo'kubusa, a ku veli "ku'Nkulunkulu. Izwe li ya dhlula kanye ne'zinkanuko zalo; kepa "o y'enzayo intando ka Tixo, wo hlala ku ze ku be pakade."

U ya dhlula ngokutshetsha;
Konje u bangepi na?
U ya y'az'indhlela lena
O sa hamba ngayo na?
U ya dhlula, u ya dhlula!
U ya ezulwini na?

# ISIFUNDO 153.



"Umbalakubili u dhla 'mfunda 'mbili njenge'mboma."

"Izilimi zake zimbili, zi fana ne'situnzi ze'nkwelo."

"Izinyane le'Mvubu ka yi dhliwanga ingwenya, kwa se ku cweba esizibeni."

Umbalakubili u dhla 'mfunda 'mbili njenge'mboma.
Izilimi zake zimbili, zi fana ne'situnzi ze'nkwelo.
Izinyane le'mvubu ka li dhliwanga ingwenya
kwa se ku cweba esizibeni.
Iso li zinge li wela umfula u qcwele.
Inkoxe ye'so i nge ke ya qcwala.

Insingizi ye'nsikazi i ti ukukala kwayo:
"Ngi y'emuka! Ngi y'emuka! Ngi ya kw'abetu!"
Induna i s'i pendula, i ti: "Hamba! Hamba! Kad' u tsho!"
Isisusa si mnandi ngo'kupindwa; kepa ukujakada? Hayi!

Inyoni e tiwa uBantwanyana i ti ukukala kwayo:
"Bantwanyana! ni ng'endi!"
Bantwanyana, ma ni ng'endi nxa ni tunywa unyoko.

Isikombazane si ti: "Ngi be ngi ya zalele lapo ngi tatelwe, ngi ze ngi zwe inhliziyo i ti: to! to! to! to! to! to!

Umabalane u ti: "A ku 'mabele, intilintili. Yonke le'ntilintili ngi ya ku y'enza njani?"
"Itshe li miswa ngo'ti."
Loku ku tiwa isikombazane esi funga ngo'kombosi lu ka yise, si ti si sa bheka isifu si cutshiwe: "Majuba! Majuba! ni y'izituta! Na ke na li bona itshe li miswe ngo'ti. Li za ku gxoba ubani?" Isifu, uma si cutshiwe, noma se ku kade, noma isikanda si lele ubulembu, a ku si vimbi si nga bambi, ngoba si cutshiwe njalo, a si ka wi. Nentambo yaso a ku dingeki ukuba mkulu, i ya bamba kodwa. Nasi-ke isifu si ka Nkulunkulu esi cutshelwa tina abantu: "Ku miselwa ukuba abantu ba fe kanye, b'andukw'abelwa." Puma-ke, Cakide! wa dhliwa imamba yo'kw'ahlula ku ka Tixo. Penduka, Soni! wa dhliwa ulaka oluzayo.





"Ngi y'emuka! Ngi y'emuka! ngi ya kwabetu!"
"Hamba! Hamba! kad' u sho!"
"Puma, Cakide! wa dhliwa imamba!"
"Penduka, Soni! wa dhliwa ulaka oluzayo!"

"Ngi y'emuka! ngi y'emuka! ngi ya
kw'abetu!" "Hamba! Hamba! kad'usho!"
"Puma, Cakide! wa dhliwa imamba!"
"Majuba! Majuba! ni izituta! Na
ke na li bona itshe li miswa ngöti."
"Penduka, Soni! wa dhliwa ulaka oluzayo!

# ISIFUNDO 156.



"Ku ya kucuma inhlamvu, ezinye zo fekela."

Imbewu ye'Zwi Li ka Nkulunkulu i njalo. Enye i wa endhleleni, enye ogedhleni, enye emeveni; kepa enye i wa emhlabatini olungileyo, i tela izitelo ezifanele ukupenduka. Umhlabati we'nhliziyo yako u njani, 'mngane?

"Izindaba ka zi ncishwana, ka zi'mabele."

Igula le'ndhlebe ma li gcwale-ke; kodwa a wo kumbula ukuti indhlebe i tshela inhliziyo. Ng'amazwi etu si ya hlwanyela imbewu elungileyo no'kula. Tiba-ke ulimi lwako, u nga ze wa hlwanyela amahlebezi, noma amazwi enhlamba. Inhliziyo yako, ma u yi linde; u qapele ukuba u nga hlwanyeli ukula enhliziyweni yo'munye.

"Umlomo ka wu bekwa 'hlahla."

Kaningi indaba ka yi ngango'mlomo ngaloko. Ku tiwa: "Ofelweyo ka banjelw'amazwi." U ya kuwapendulela eNkosini ngomhla wo'kupela kodwa. Qapela, u nga tshetshi ukuyitata indaba kuMzwangendaba. Indaba yake ka yi koli. Ma yi lale embeteni. A wo yi cela i vutiwe.



"(Izinyoni) Zo wa dhla (amabele) be pakati."
"Ku ya kucuma inhlamvu, ezinye zo fekela."
"Izindaba ka zi ncishwana, zi nge amabele."
"Umlomo ka wu bekwa 'hlahla."

"(Izinyoni) Zo wa dhla (amabele) be pakati."
"Ku ya cuma inhlamvu, ezinye zo fekela."
"Izindaba ka zi ncishwana, zi nge amabele."
"Umlomo wo'muntu ka wu bekwa 'hlahla."
"Indaba ka yi nqanqo'mlomo nqaloku."
Mus'ukuhlwanyela ukula enhliziyweni y'omunye.

# ISIFUNDO 158.

"A ku koli ukugcotshwa emlonyeni ngo'bubende."

A ku lungile ukutelwa nge'nkovu emehlweni; ku buhlungu ukufakwa umunwe esweni; kubi kakulu ukucatshwa nge'nhlamba; a ku mnandi nempela ukutshiselwa ibudhle. Yikona ukupindisela ko ba mnandi.

UJesu, iNkosi yetu, Wa si hlupekela tina, E si nika isiboniso sokuba si M landele ekuhambeni kwake. A k'onanga Yena; a yi funyanwanga inkohliso emlonyeni wake. Nxa E tukwa, a ka tukanga; nxa E hlupeka, a ka songelanga. Wa zi nikela kuYena O'hlulayo ngo'kulunga.

"Isituko ka si bek' ibala."

Qabo kuyena otukwayo; kepa si beka ibala elimnyama kuye otukayo —ibala elingahlanzwa nge'gazi li ka Kristu lodwa.

"Ukupindisela ku mnandi."

Izwi Li ka Nkulunkulu Li si fundisa ukupindisela okuyiko. Lalela. "Ni nga zi pindiseli, batandwa; ni dedele ulaka; ngokuba ku lotshiwe ukuti: Okwami ukupindisela, Ngi ya kupindisela Mina, I sho iNkosi. Njalo uma ku lamb'isita sako, u si pe ukudhla; noma s'omile, u si puzise. Ngo'kw'enza loku u ya ku fumbela amalahle ekanda lake. U nga nqotshwa okubi, kodwa nqoba okubi ngo'kuhle."

"Nga wu nga m gumbeli omunye umgodi."

Mus'uku m misela omunye isifu; ngoba ugibe lu de lu m binda umtiyi, isikuni si buya no'mkwezeli, no'mgumbi u kalakatela emgodini, a wu gumbele omunye.



"A si gcotshwanga ngo'bende emlonyeni."

"A si telwanga nge'nkovu emehlweni."

"Umuntu a dhle kusihlwa, 'enzele umswani."

"Isisu so'mntwana ka si ngakanani; kwo t'uba ku dhliwe okumnandi so bonakala kodwa."

*Ka si gcotshwanga ngo'bende emlonyeni.*

*Ka si telwanga nge'nkovu emehlweni.*

*Umuntu a dhle kusihlwa, 'enzele umswani.*

*Isisu so'mntwana ka si ngakanani; ku ti se ku dhliwe, so bonakala kodwa.*

# ISIFUNDO 160.

Indaba ka Ana.

"Mame, umteto ka Jehova u ti ni na?"

"Awu, mntanami! imiteto yake miningi."

"Kepa, Mame, emikulu pakati kwayo iyipi na?"

"Nayo, mntanami, emikulu:

"A wo tanda iNkosi, uNkulunkulu wako, nge'nhliziyo yako "yonke, na ngo'mpefumlo wonke wako, na ngo'kuqonda "kwako konke. Yilo umyalo wokuqala n'omkulu. N'owesibili "u fana nawo wokuti: A wo tanda owakelene nawe njengaloku "u zi tanda wena. Nga le'miyalo emibili ku ya umteto "wonke, n'abaProfeti."

"Mina, Ngi ni nika umyalo omusha wo'kuba ni tandane; "ukuba ni tandane njengaloku Ngi ni tandile nina. Ngaloku "bonke ba ya kun'azi ni ng'abafundi bami, uma ni tandana."

"Konke-ke enitanda ukuba abantu ba kw'enze kini, kw'enzeni kanjalo kubona. Loku ku umteto, n'abaProfeti."

Yi funde kahle le'miyalo yonke, u yi gcinisise, mntanami; yikona u za kuba ibutokazana le'Nkosi uJesu."

"Mame, ngi nga yi gcinisisa yonke kanjani na?"

"Hayi ng'amandhla ako, mntanami; kodwa ng'amandhla ka Jesu, "iNkosi, O s'enhliziyweni yako." Kwa sho iNkosi: "Mina ngi "ivini; nina ni ngamagatsha. O hlala kimi, nami kuye, uyena o "tela izitelo eziningi; ni ng'enze luto ngapandhle kwami. Uma "ni gcina imiyalo yami, no hlala otandweni lwami; njengaloku ngi "gcine imiyalo ka Baba, ngi hlala otandweni lwake."

# ISIFUNDO 161.



"Ibuto elincane."

"Kutazela wena ekuhlupekeni, njenge'buto elihle li ka Jesu Kristu."

"Hloma zonke izikali zi ka Tixo, u ze u be n'amandhla okuma osukwini olubi, u ti se w'ahlulile konke u me."

"Kutazela wena ekuhlupekeni, njenge'buto elihle li ka Jesu Kristu. Hloma zonke izikali zi ka Tixo, u ze u be namandhla osukwini olubi; u ti se w'ahlulile konke, u me."

# ISIFUNDO 162.

"Ungceda u tum' indhlovu."

Isigqala si yala insengwakazi; kepa imbila ya swela umsila ngokuyalezela. "O tand'ukuba'mkulu, n'owo'kuqala kini ma ka be inceku yabo bonke," kwa sho iNkosi uJesu ku'bafundi bake.

"Insimba ya sulela nge'gqumutsha."

EParadisi uAdamu wa sulela ngo'Eva, noEva wa sulela nge'nyoka; kepa bobatatu ba be jeziswa kanyekanye. "Ngokuba ku be yilowo u ya kutwala umtwalo wake; ku be yilowo u ya kuzipendulela eNkosini."

"Itendele eli suka'muva li kolwa izagila."

Isigwaca esi shoshayo si lind'induku. Ukubaleka ku lungile; kodwa u bo tatela ekuseni impela," kwa sho impungutshe eya zumeka i ti i sa dhla imvana eya yi yi bambile ebusuku. "Baleka olakeni olu zayo; kaloku ku isikati esihle; namhla ku usuku lwo'kusindiswa." "Funa uJehova E se no'kutolwa, M bizeni E se s'eduze."

"Izwi le'mpofana ka li zwakali."

Uma li ke li vunywe, li vunywa 'muva. Nako-ke okuhle, mngane: iNkosi uJesu U ng'umhlobo w'abampofu. U ya b'ezwa be nga ka kali.

"Elisina'muva li ya bukwa."

Ozitobayo wo pakanyiswa, n'ozipakamisayo wo totshiswa.

Uma u menyiwe ukuya emtimbeni, hamba u hlale endaweni e senzansi, ukuba o ku memileyo, se e fike, a ti kuwe: Mngane, suka, w'enyukele enhla; kona u ya kudunyiswa ebusweni ba labo abahlezi nawe ekudhleni.

# ISIFUNDO 163.



"Ungceda u tuma indhlovu."

"Indhlovu i dhla abasondezeli."

"Ibazelo la dhla indhlovu."

"Mus'ukw'enza nge'ndhlovu ya ngena."

"A ku 'ndhlovu y'ahlulwa umboko wayo."

"Ungceda u tuma indhlovu."
"Indhlovu i dhla abasondezeli."
"Ibazelo la dhla indhlovu."
"Mus'ukwenza nge'ndhlovu-ya-ngena"
"A ku'ndhlovu y'ahlulwa umboko."

# ISIFUNDO 164.

"Imbuzi i gudhla iguma."

Impetu i ngena nge'nxeba, impukane i jing'isilonda, ne'sibawu si jong'izala. Kunjalo umhlebi u yiloku e jing'iziposiso z'abanye abantu, no'mlomo wake u vama amahlebezi. Igagu li z'az'ez'abanye; ezalo li zi kohliwe.

"A ku 'qaqa la zi zwa ukunuka."

Omubi ma ka nga kulumi ngo'b'omunye. Isifumbu ka si zi boni, si hlek' esinye; ne'gedhlele li ti ibodwe li mnyama. Ku mnyama kokubili. Inja i ti i nga dhla amatambo, i jwayele; no'muntundini o yiloku e gila imikuba emibi, a yi jwayele a yi tande, a nga ze a bone ububi bayo ngokwake; kwabanye, yebo.

"A ku 'mfula o nge na'mtunzi."

A ku 'ngwedi konke amapelela pansi; a ku 'geze la swela isiyinge; a k a ko o nge na'sici sake. Li ti iZwi Le'Nkosi: B'edukile bonke abantu; b'onakele kanyekanye; ka ko ow'enza okuhle; ka ko no'yedwa."

"O nge na'sono, ma ka qale, a ponse itshe."

O hlezi endhlini ye'ngalazi, ma ka nga tshetshi ukujikijelela abanye. Ukupindisela kumnandi. Noma indaba i s'emlonyeni w'abantu, kaningi ka yi ngango'mlomo. Indaba enje u yi gcine endhlebeni, i nga ze i tshele inhliziyo. U yi bekele amazolo, u buye u yi cele i vutiwe. A ku 'cala la swela izaba; a ku'cwecwe la swela amanxa amabili. Yena o nenhliziyo yokutanda ukupila, nokubona izinsuku ezinhle, a ka tulise ulimi lwake kuko okubi, nezindebe zomlomo wake, zi nga kulumi inkohliso; a dede ekoneni, a kwenze okulungileyo, a funisise ukutula, a ku kutazele.

# ISIFUNDO 165.



"Kay'elihle, kaya lami, ma ngi ngene esangweni;
"Ma ngi zi pumuze kuwe, kay'elihle, kaya lami!
"A ba lambi abakiti, a ba s'omi, a ba sweli;
"Ba y'aluswa o iMvana, se be kuwe, kaya lami.
"Se ngi y'ezwa ubumnandi obuvela kuwe, kaya.
"Ngi zo ngena masinyane, kay' elihle, kaya lami!"

Kay'elihle, kaya lami, ma ngi ngena esangweni;
Ma ngi zi pumuze kuwe, kay'elihle, kaya lami!
A ba lambi abakiti, a ba s'omi, a ba sweli;
Ba y'aluswa O iMvana, se be kuwe, kaya lami.
Se ngi y'ezwa ubumnandi obuvela kuwe, kaya.
Ngi zo ngena masinyane, kay'elihle, kaya lami.

# ISIFUNDO 166.

"Ukuhamba ku zal'induna, ku zala insikazi."

Isihambi si de si bona okuningi oku si mangalisayo. O vela kude a nga zek'izindaba eziningi ne'zinkulu. Kodwa isihambi esi bhekisile amabombo aso ngas'ezulwini si funda eBayibeleni : "Iso a li ku bonanga, indhlebe a yi zwanga, a ku ngenanga enhliziyweni yo'muntu loko uTixo A ku lungiseleyo labo aba M tandayo."

"Isisu so'mhambi ka si ngakanani."

Ku tiwa si ngange'ngila ye'nyoni, ka si qedi luto. Si ngapambili kodwa, si funa okwaso. Umhambi nga e kumbula ukuti ku bulala okudhliwayo. U dhla ukudhla, kepa ku de ku mu dhla yena. Isihambi esi ketile indhlela yo'kuya ekaya lake eli s'ezulwini a so wu tiba umlomo waso, si nga ze si dhle konke okumnandi kwa s'emhlabeni. Okujabulisayo umzimba ku de ku bulala umpefumlo waso. S'enamisa amehlo, kepa si gulisa inhliziyo.

"Ibele le'ndhlela ka li vutwa."

Li yiloku li tintwa unyawo lwe'sihambi. Umuntu o w'akile nga s'endhleleni u ya qedwa izihambi. Unyawo lu y'impumpute kodwa. Ukupa ku zi bekela, no'kuncishana ku zi dumisa. Kwa'njay'ot-'umlilo ku dhla umndeni, kw'etamela izibankwa. Izinyoni zi y'aka ngo'boya be'zinye izinyoni. "Ukupa ku busisekile kunokw'amukela," kwa sho uJesu iNkosi yetu.



# ISIFUNDO 167.

"Isihlahla ka si bhoshelwa,"

no'mtombo o s'endhleleni ka w'oniwa. Isihlahla esimilayo nga s'endhleleni si de si tela izitelo ez'ondhlayo isihambi. Si no'mtunzi omuhle wo'kupumuza esikateleyo, nxa se li balele. Ngapansi kw'amagatsha aso isihambi si fumana isipepelo, nxa se li nisa imvula, nanxa u vunguza umoya. Umtombo os'endhleleni u fana na lesi'sihlahla. Si ya kutini nge'sihambi esi bhoshela isihlahla esinje, no'mtombo onjalo, si nga naki labo abalandelayo?

"ISonto Li ka Kristu Li isihlahla ngas'endhleleni."

Li n'amagatsha amaningi, a nga fani. Li veza izitelo ezimnandi, ez'ondhlayo izihambi ezikateleyo. Li nomtunzi omuhle nge'sikati so'kuhlupeka; Li isipepelo ngesikati so'kulingwa. Kantinoko ku kona namhla abahlubuki abaningi, abalicapayo iSonto ng'amazwi enhlamba; ba bhoshela isihlahla leso aba kade be pumula emtunzini waso; ba w'ona umtombo lowo aba kade be puza kuwo. Kubi loku.

"Imbaxa ka yi delani no'mfula ukuhamba ngokwayo."

Umhlubuki w'enza njalo. U faniswa ne'nja e buyela ebuhlanzweni bayo, ne'ngulube e buyela ekubukuzekeni odakeni. Ku ng'enzeke ukuba a buyiswe ekupendukeni, loku e pinda a betelela iNdodana ka Tixo, a yi tele ihlazo.

(Loba ngesandhla ngezinhlobo ezimbili)

"Isihlahla ka si bhoshelwa, nomtombo ka w'oniwa."

"ISonto Li ka Kristu Li isihlahla ngasendhleleni."

"Imbaxa ka yi delani no'mfula ukuhamba ngokwayo."

## ISIFUNDO 168.

"A ku buyiselwa 'muva."

Amatuba a ke a se dhlulile a nge ke a buyiswa. Ukusa a ku fiki kabili uku m vusa umuntu o leleyo. Igeja li tengwa ngo'kubonwa. A wo li bhekisisa-ke, u nga ka li tengi. A ku sizi ukubodhla emswaneni. (Isitsha se'bumba es'apukileyo) ka si sa yi ku vuka. "Namhla, uma ni li zwa izwi li ka Nkulunkulu, ni nga z'enzi lukuni izinhliziyo zenu. Namhla se ku isikati esihle; bheka, kaloku se ku usuku lwo'kusindiswa," ku tsho iNkosi.

USatane u ti: "Qabo! Ngomso!"

"Ukungena engozini ku lula kunokuzikipa u s'u pakati. Ubudoda-ke ukuba umuntu a ke a hlolahlole e se ngapandhle, anduba a zi ponse. Ku ngcono uku yi nqanda (inyoka) okalweni, kunokuyikipa ekaya. Ku ngcono ukuxwaya kunokubona ngo'mopo.

"(Izulu) Li wa shaya (amabele), e vutiwe."

Li nga wa shaya, ku nga ka vunwa, ku nge ze kwa vunwa luto. Ku hlwitwa iqata, li s'emlonyeni. Kunjalo iqina la puma embizeni, li ti li sa pekwa ucakide. Ku tiwa: ngapambi kwe'sango le'Zulu ku se kona izimpambosi. Ngako-ke iNkosi uJesu Wa tsho: "O miyo ku ze ku be s'ekupeleni, u ya kusindiswa."

(Loba ngesandhla ngezinhlobo ezimbili):

"Amatuba a se dhlulile, a nge ke a buyiswa."

"Ukusa a ku fiki kabili ukumvusa oleleyo."

"Isitsha se'bumba es'apukileyo ka si sa yi kuvuka."

"Omiyo ku ze ku be s'ekupeleni, u ya kusindiswa."

## ISIFUNDO 169.



"Namhla, uma ni li zwa izwi li ka Nkulunkulu, ni nga z'enzi lukuni izinhliziyo zenu.

"Namhla se ku isikati esihle; bheka, kaloku se ku usuku lwokusindiswa," ku sho iNkosi.

"Namhla, uma ni li zwa izwi li ka Nkulunkulu, ni nga z'enzi lukuni izinhliziyo zenu." "Namhla se ku isikati esihle; bheka kaloku se ku usuku lo'kusindiswa", ku sho iNkosi. USatane u ti: "Qabo! Ngomso!"

## ISIFUNDO 170.

"Yek' ukufa kw'oku z'enza."

Ku bulala oku dhliwayo. Ukuz'enza kodwa ku ngcono kuno-kw'enziwa; ngoba ku kohlwa umenzi, a ku kohlwa umenziwa.

"Izinyosi zi dhla uju lwazo."

O zi ponsa nje emsingeni, e nge na'kuhlamba, u yo tenga amakuba enzansi. O tintayo iminyovu ng'amabomu, wo kolwa amadosi. O tez'umqokolo wo kolwa ng'ameva. O dhlala ng'abanye abantu, kw'abanye wo pepuka. Ku bajwa e shoshayo. Inja yo'kuhamba i bindwa 'luqoto, no'vemvane olu jingayo ubaqa wo tshiswa amapiko. Isikuni si de si buya no'mkwezeli; ne'nduku i shay'imviki. Ilumbo li dhla umnninilo, ne'tumbu li tshisa um'osi. Ameva a bangulwa ng'amanye, a de a puma no'bovu. IZwi Le'Nkosi Li ti :

"Ma ni nga kohliswa; uTixo a Ka hlekwa; ngoba loku a ku "hlwanyelayo umuntu, wo ku vuna. O hlwanyelela inyama, u ya "kuvuna ukufa nge'nyama; kodwa o hlwanyelela uMoya, u ya "kuvuna ukupila okupakade, ngaYe uMoya."

"O hlab' eyake a k'alelwa."

Kepa ku be yilowo u ya ku zi pendulela eNkosini ngo'mhla wo'ku-pela, ukuba a kw'amukele njengaloku a kw'enzileyo noma kuhle noma kubi.

"I ti i nga dhla amatambo, i jwayele."

Loku ku tiwa nge'nja. Lapo i dhle amatambo kona ka yi deli, kakulu umgodoyi. Oku ke kw'enza ku pinda kw'enze.

Imicabango yo'muntu i vusa izifiso, ne'zifiso zi veza amazwi nezenzo. Ngokupindwa izenzo zi ba injwayelo, nezinjwayelo zi bumba isimilo so'muntu. Uma umuntu e yengwa, ma ka nga sho ukuti, Ngi yengwa uTixo. UTixo a nge yengwe ngokubi; naYe a ka yengi muntu. Kepa ilowo u hudulwa izinkanuko zake, eduswe.

# ISIFUNDO 171.



"Yek' ukufa kw'okuz'enza!"

"A ku 'qaqa la zi zwa ukunuka."

"Ingane nga yi kuzwa i sa qala."

"I ti i nga dhla amatambo i jwayele."

"Yek'ukufa kó'kuz'enza!"
"A ku'qaqa la zi zwa ukunuka."
"Ingane nga yi kuzwa i sa qala."
"I ti i nga dhla amatambo i jwayele."
"Izinyosi zi dhl'uju lwazo."
"O hlwanyelela inyama wo vuna ukufa."

# ISIFUNDO 172.

"Ingane nga yi kuzwa i sa qala."

Uswazi no'kululeka ko nika ingane ingqondo; kanti umntwana o yekwa nje wo tela unina ihlazo." Ku ngcono ukuyinqanda (inyoka) okalweni, kuno'kuyikipa ekaya.

"Injalo i puma endunjini."

Ukamba lu fuza imbiza, ne'kikizela li hluma esiqwini. Li ti li sa kala iqude, be se li ya funda izinyane. Kantinoko ukuni lu de lu zala umlota, no'mntwana u zinge e dhlela emkombeni we-'mpaka, ne'sikumba se'nkabi si dhliwa inondo.

"Li bunjwa li s'eva."

Indhlela a yi jwayele umntwana ka yi kuyidela e se mdala. Isihlahla si lungiswa si sa hluma. "Luleka umntwana ngokwe'ndhlela yake; ko ti e se mdala a ka yi ku pambuka kuyo," Li sho njalo iZwi Le 'Nkosi. "Kodwa, manje, O Jehova, u ng'UBaba wetu; tina si ibumba, Wena U ng'umbumbi wetu; nati sonke si ng'umse-benzi we'sandhla sako," ku sho uIsaya umprofeti. Izwa Li ka Jehova la fika kuJeremia, umprofeti, Li ti: "Ngi ng'enze ini kini njengo-'mbumbi, ndhlu ka Israele? Bheka, njenge'bumba li s'esandhleni so'mbumbi, ni njalo nani esandhleni sami."

Mntanami, nikezela impilo yako esandhleni si ka Kristu, iNkosi, ukuba A yi bumbe, u ze u be isitsha esilungiselwe imisebenzi yonke emihle.

(Loba ngesandhla lesi'sahlukwana esi ngasenhla: Mntanami, nikezela..................emihle).

# ISIFUNDO 173.



"Ingane nga yi kuzwa i sa qala."

"Ikikizela li hluma esiqwini."

"Bheka, njenge'bumba li se'sandhleni so'mbumbi, ni njalo nani esandhleni sami."

"Injalo i puma endunjini, ukamba lu fuz'imbiza."

"Isihlahla si lungiswa si sa mila."

"Uswazi no'kululeka ko nika ingane ingqondo."

"Ku ngcono ukuyinqanda (inyoka) okalweni kuno'kuyikipa ekaya."

# ISIFUNDO 174.



"Impangele enhle ng'ekala i shosha."

E kalayo ndawonye i lind'induku, i ficwe abazingeli. I ti i sa kala i ya shosha.

U ti u nga ba no'sizi, ma u nga kali ndawonye — u bambel-'izandhla ekanda, u nqab'ukududuzwa, njengo'muntu o nge na 'temba. Qapela, uma w'enza nje, u za kuficwa umzingeli omkulu — uSatane. U zo gwazwa imicibitshelo yake yo'kungakolwa eno'buti. Kantinoko, u ti u sa kala izinyembezi, shosha! Shosha ngapansi kw'amapiko eNkosi uJesu. Yena U sula izinyembezi; U ya duduza inhliziyo e shayiwe ngo'duma; o no'sizi U ya m faka ekwapeni; a ka m shiyi o njalo emangweni; U y'isitunzi se'zintandane; zi nga pika ngaYe. Ucilo a ka fi izidubuli, ne'sifingo s'andulela ukusa. Imbeleko ka yi lahlwa nxa ku felwa. A ku lahlwa ukukolwa nxa ku hlutshekwa. Intemba ka yi bulali; ku bulala impangiso. Uma u kutazela ekujezisweni, uTixo U ya ku patisa okwo'mntwana; ngoba upi umntwana o nga jeziswa uyise na ?

# ISIFUNDO 175.



"Ku balek' e hlatshwayo."

"Ukubaleka ku y'isikali esi lungileyo; kepa a wo tatela ekuseni "impela," kwa sho impungutshe. Uma u hlatshwa uvalo, u gwazwe ukande lwo'mlomo, u shaywe injabiso—baleka! Balekela esipambanweni, u cashe kona.

"I kot' e yi kotayo."

Imikombe i y'enanana, ne'ngede ka yi shaywa ngo'ju—i ya bekelwa kahle. Ku hlonitshwana kabili; n'ofunayo ukuhlonitshwa nga e hlonipa yena. Inkomazi i qubukusha inkonyane y'enye; eyayo i ya yi kota, noma i yi tubula. UNkulunkulu U ti Yena: "Ngi ba tanda aba Ngi tandayo, n'aba Ngi funisisayo ba ya ku Ngi funyana." "UTixo U ya bonakalisa ukusitanda kwake loku uKristu Wa si fela si se izoni—izita zake."

"A yi kabi ezibayeni ezimbili."

Ka yi kabi nakanye i ti i sa sengwa ng'o y'aziyo. "I y'ehlisa nxa i nxenxwa, i godhla nxa i gqulwa."

"E no'mlomo ka yi n'amasi."

Isigqala si de si y ala insengwakazi, no'ngceda u tum'indhlovu, no'mpongolo o y'ize u bang'umsindo omkulu.

# ISIFUNDO 176.

"O dumel'itunzi le'nto, u lahlekelwa ingqikiti."

Kwa sho inja leyo eya li dumela elayo itunzi emanzini, i ti ku enye inja e pete iqata eli mnandi emlonyeni.

Isidawane (impisi) si ti ukukala kwaso:

"We, Bani! Namp'ububende bako!" Ku t'uba a zwe umuntu, a be s'e dhliwa ibizelo. Isidawane s'emuka naye. USatane u ya hambisa okwe'sidawane. U ti ukukala kwake: "We, Bani! Nant'ugqoyi lwako!" Oyengwayo u dhliwa isimemela lesi. Ubumnandi be'sono bu itunzi nje; O bu jingayo u bamba ihobe nge'sisila. Ubumnandi bo'tando lu ka Nkulunkulu—nayo-ke ingqikiti.

"Umlimela omkulu, kepa ka wu dhlelwa 'zele."

"Yini kangaka na? ingani uboya bu ti nci nje!" kwa sho umgundi we'ngulube. Injabulo yo'mhlaba umsindo nje; abaningi ba ya tatwa ihlombe okuka 'Nhlanzane.

"Igugu li ya donsiswana."

U zi bekelele imfuyo ezulwini, lapo ku ng'oni inundu no'kugwala, na lapo ku nga fohli amasela, ebe. Lapo ku kona imfuyo yako, ko ba kona ne'nhliziyo yako.

"U yo ncinda, u dele."

Ncinda, u nambite ukuti uJehova U lungile; u ya busiswa yena o tembayo kuYe. M'esabeni uJehova, nina bangcwele bake; ngokuba a ku ko ukudinga kubo aba M esabayo.

(Loba ngesandhla lesi'sahlukwana esi ngasenhla:

Ncinda, u nambite........................aba M esabayo).

# ISIFUNDO 177.



"O dumela itunzi le'nto, u lahlekelwa ingqikiti."

"Ubumnandi be'sono bu itunzi nje,

Ubumnandi bo'tando lu ka Tixo — nansi ingqikiti."

"Ini kangaka na? kepa uboya bu ti nci nje!"

"O dumela itunzi le'nto u lahlekelwa ingqikiti."
"Ubumnandi be'sono bu itunzi nje; ubumnandi
bo'tando lu ka Tixo — nansi ingqikiti."
"Ini kangaka na? uboya bu ti nci nje.
"Ncinda, u nambite ukuti uJehova U lungi-
le; u ya busiswa yena otembayo kuYe. A
ku ko ukudinga kubo aba M'esabayo."



"Isilo ka si tintwa."

Indhlovu i dhla abasondezeli. Loku ku tiwa ng'abakulu bo'mhlaba. Lalela oku shiwo uNkulunkulu, iNkosi y'amakosi: "Sondelani kuTixo, naYe U ya kusondela kinina. Gezani izandhla zenu, nina eni no'kuzindhla okubili. Zitobeni ebusweni be'Nkosi, I ya kunipakamisa."

"Ibazelo la dhla indhlovu."

La yi hlaba esweni, ya i s'i fa. Musa ukuyidela into e ti nci. Itshe elincinane li ya xugisa isihambi, li s'esicatulweni saso. Isono esincane si isibi esweni le'kolwa, ne'sihlepu se'mvubelo si nga bilisa inhlama yonke, i ze i bole.

"Inkomo i nga zal'umuntu, imbuzi i nga zal'inkomo, no'mlungu a nga tung'isicoco, kunokuba a nga ngena embusweni we'zulu umuntu o nga zalwanga ngo,kwesibili ngo'Moya ka Nkulunkulu.

# ISIFUNDO 179.



"A ku 'mango u nge na 'liba."

Umhlabati ka wu noni, ne'liba ka li suti. Konje, ubani o za kupelela pezulu na? Sonke si ya kwaSongwanyawana. Ukufa ku ya buta bonke ng'abanye; ku dhla ifumuka ne'sitshodo; ku ceka ikaba no'mqumbi.

"Wo li bamba li nga shoni!"

Leli'zwi li hambelana na lelo eli ti: "Ku ya ku ku buta ukuhlwa." Kulula ukulibamba ilanga li nga ze li shone, kunokubaleka ukufa, ku nga ze ku si bambe.

Okolwayo nge'qiniso a nga be e sa kw'esaba ukufa, ngoba uJesu iNkosi yalo U shilo: "Mina, Ngi ukuvuka no'kupila; okolwa "iMi, noma e file, wo pila. Lowo o pila, e kolwa, ka sa yi kufa. "U kolwa yiloku na?"

Kwa sho uDavide, iKosi ya kwa Israele: "Noma ngi hamba "esigodini se'tunzi lo'kufa, a ngi yi kw'esaba okubi; ngokuba Wena "U nami; intonga yako, no'dondolo lwako zi ya ku ngi tokozisa."

# ISIFUNDO 180.

"I wile indhlovu, zi pelele zonk'izizwe zi ye ukuxepula kuyo." Nasi-ke isimanga: lUndhlu li ka Tixo la fa esipambanweni, nezizwe zo'mhlaba zi ya menywa nge'Vangeli uku zo xepula kulo. Ezindaweni zonke, lapo ku dhliwa kona umtendeleko (isitebe se-'Nkosi), ku hletshulwa umzimba walo, ku puzwa igazi lalo. "Lowo o dhla inyama yami n'opuza igazi lami, u no'kupila oku pakade; Ngi ya kumvusa ngomhla wokupela." Kwa tsho njalo iNkosi uJesu.

"Inxeba le'ndoda ka li hlekwa."

Kodwa amanxeba eNdoda emadodeni, eQawe l'amaqawe a be hlekwa esipambanweni. "Aba dhlulayo ba M tuka, ba nqakuza amakanda, be ti, "Wena o cita itempeli, U buye U l'ake nge'zinsuku ezintatu, zi sindise, Wena; uma U y'indodana ka Tixo, y'ehla esipambanweni. Nanjalo abaPristi abakulu ba M hleka kanye n'abaBali, n'amaLunga, be ti: "Wa sindisa abanye, A nge zi sindise Yena. Uma U y'iNkosi y'abaIsraele, e k'ehle manje esipambanweni; so kolwa kuYe." N'abapangi ababetelwa naYe, ba M tuka.

Kwa t'uba uJesu a vukile ekufeni, Wa zi bonakalisa ku Tomase, E ti: "Zisa lapa umunwe, u bone izandhla zami; zisa isandhla sako, u si fake ohlangotini lwami; u nga bi o nga kolwayo, kodwa okolwayo." Wa be s'e ti uTomasi: "Nkosi yami-! Tixo wami!"

"Nxa ngi M bona uMsindisi E fa esipambanweni,
"Ngi yi lahla yonk'imfuyo, nako ukuzidhla kwami.
"Ngi nga yisa ntoni kuYe e fanele ukuMbonga?
"A ngi nako okwanele; ngi ya M nik'uqobo lwami."

# ISIFUNDO 181.



"I wile indhlovu, zi pelele zonk'izizwe zi ye ukuxepula kuyo."

"Nant' iUndhlu Li ka Tixo, elisusa izono ze'zwe."

"Inxeba le'ndoda ka li hlekwa."

"Lowo odhlayo inyama yami, a puz'igazi lami, u no'kupila oku ngunapakade."

"Ngi ya kumvusa ngo'mhla wo'kupela."

"I wile indhlovu, zi pelele zonk'izizwe zi yo xepula kuyo." "Inxeba le'ndoda ka li hlekwa." "Nant'iUndhlu Li ka Tixo elisusa izono ze'zwe." "Lowo odhlayo inyama yami, a puz'igazi, u no'kupila okungunapakade." Nami Ngi ya kumvusa ngo'mhla wo'kupela."

# ISIFUNDO 182.

"A wu mbiwa 'godini linye."

Loku ku tiwa ngo'muti wo'kutakata. Imiti y'embiwa izindawo nge'zindawo. Umuti wokw'elapa umoya wo'muntu ogulayo u tolakala endaweni inye zwi: esipambanweni se'Nkosi uJesu Kristu kupela.

"-Inyanga i bolelwa umhlanti."

Amakatazo a buyele-ze emfutweni, n'amate a buyele kwa'sifuba. Isitukutuku se'nja sa pelela oboyeni, kodwa iZwi Le'Nkosi a li so ze sa buyela-ze kuYe. Uma iZwi Li ka Nkulunkulu, eli tiwa iVangeli, Li fikile kuwe, nawe u li zwisise, Li ya kubuyela ku'Nkulunkulu ukuba Li ku melele (uma u guqukile ngalo), noma Li ku mangelele (uma u nga pendukanga ngalo).

"U nga loyezeli, umhlolo u nga ka veli."

U nga kali, inhlanga i se kude; u nga donsi intaba, u nga ka fiki kuyo; u nga kataleli ingomso, ngoba inkatazo yo'anele lona. A ku 'langa la shona, li nge na'ndaba yalo.

"Funa kuqala umbuso ka Nkulunkulu, no'kulunga kwake, kona konke ku ya kun'ezelelwa nina."



# ISIFUNDO 183.



"A wu mbiwa 'godini linye."

"Inyanga i bolelwa umhlanti."

"U nga kali inhlanga i se kude."

"Funa kuqala umbuso ka Tixo, no'kulunga kwake,
"kona konke ku ya kun'ezelelwa nina."

"A wu mbiwa 'godini linye." "Inyanga i bolelwa umhlanti." "U nga kali inhlanga i se kude." "Funa kugala umbuso ka Tixo, nokulunga kwake."

## ISIFUNDO 184.



"Zi fa nga'mvu'nye."

Imvu'nye i nga faka utwayi emhlambini wonke, zi ze zi fe zonke. Tin'abantu si no'twayi sonke; si piliswa nga'mvu'nye — iUndhlu Li ka Tixo, eli susa izono ze'zwe.

"E nge na 'kwekwe, ka yi z'enwayi."

Uma inja i kala, a be s'e ti umjikijeli : "Nga dhla!" Uma isigqoko si ku fanele, si fake. O ne'cala u de e shaywa uvalo, a be s'e lahl'intete kuhle kwo'cilo. Kepa kaningi ucilo a ka fi izidubuli, isela li shaya omunye nge'gula ebusweni, ne'nsimba i sulela nge'gqumutsha.

"Ku sind'eza kwa Luvalwana, ku fe eza kwa Sibinjana." Ukuxwaya ku ngcono kuno'kuzidela amatambo, no'kuqapa kuhle kunokupakamisa ikwapa ngeze. Ukutyelwa kuhle kunokubona ngo-'mopo. UJesu U ng'umalusi olungileyo; U ya bekela izimvu zake ukupila kwake. U ya z'azi ezake, w'aziwa ezake. U ya zi nika ukupila okupakade; a zi sa yi kububa ku ze ku be pakade, a ku ko o nga z'amuka esandhleni sake. Ku sind'izimvu zake.

## ISIFUNDO 185.

"A ku 'ndhlovu y'ahlulwa umboko wayo."

A ku 'sihambi sa dinwa izinduku zaso. A ku 'buto la katazwa izikali zalo. A ku (kolwa la sindwa isipambano salo. A ku 'buto lika Kristu lahlulwa izikali zalo.

Lalela oku shiwo iZwi Le'Nkosi:

"Njalo, 'bazalwane bami, qinisani eNkosini, na s'emandhleni "amakulu aYo. Hlomani izikali zonke zi ka Tixo, ukuba ni be "n'amandhla okumelana no'bugqili bu ka Satane. A si bambene "ne'nyama ne'gazi; si bambene ne'mibuso, n'amandhla, ngi sho "amakosi ezwe a busayo ebumnyameni lobu, n'omoya ababi pezulu. "Ngako-ke, hlomani izikali zonke zi ka Tixo, ni ze ni be n'amandhla "okuma osukwini olubi, ni ti se ni kw'ahlulile konke ni me. Yimani "ngako, izinkalo zenu zi botshiwe nge'qiniso, ni hlomile esifubeni "isigcino sokulunga; izinyawo zenu zi botshiwe ngo'kuhlelwa "kwe'Vangeli lo'kutula. Kunako konke loku, ni hlome isihlangu "so'kukolwa, eni ya kuba n'amandhla okucima ngaso yonke imi-"konto etshisayo yo'Mubi. Ni s'amukele isigqoko so'kusindisa, "ne'nkemba ka'Moya, e iZwi Li ka Nkulunkulu. Ni kuleke nge-"zikati zonke kuYe uMoya ngako konke ukukuleka no'kunxusa, "ni linde loku nge'sineke sonke, no'kunxusela abangcwele bonke."

# ISIFUNDO 186.



"Wa tandaza, E hlupeka; Wa nqoba, E tandaza."
"Kulekani nge'zikati zonke kuYe NMoya,
ngako konke ukukuleka no'kunxusa;
ni linde loku nge'sineke sonke,
no'kunxusela abangcwele bonke."

"Wa tandaza, E hlupeka; Wa nqoba
E tandaza." "Kulekani nge'zikati
zonke kuYe uMoya, ngako konke
ukukuleka nokunxcusa."

# ISIFUNDO 187.



"Ilembe eli dhla amanye amalembe."

Iqili li dhla amanye amaqili, n'amabuto a kohlisana e hlomile Amaqili ka lali endhlininye, elinye li nga kota enye emhlana. Amaqili ka wa tengani; ku tshetsha ukupela intengo yawo. Pakati kwe'zincwadi zonke zo'mhlaba iBayibele li ilembe eli dhla amanye amalembe.

"Imbulu ya hoqoza izimbiza,"

ya dhla amasi ngo'msila. Umzenzisi u lalisa izinkope, u tela umuntu inkovu emehlweni; u zi dhlisa utshanyana; u mi ngo-mlenze munye ehlatini. U hlakanipa nganxanye njengo'mese. U y'ilahle eli ne'ntutu.

"Isisulu sas'endhle ka si tenjwa."

Si de si mu dhla umniniso; kepa isisulu so'kudhlelana noNkulunkulu si ya qungisa isibindi, si vuselela inkolo.

"Isizungu sa bulala inkonyane, ya fela esibayeni."

Ubucubu bu hamba ngo'bubili, ne'so linye ka li pumeleli.

"Yek'ukw'enza amandhla esambane."

Si ya dela isambane, esi'mb'umgodi, si nga wu lali, s'enzel' onkomankoma, na ongungumbane.

# ISIFUNDO 188.

Abantu ba s'endulo ba ti : "UNkulunkulu Wa dabuka ekuqaleni. Izinto zonke z'enziwa nguYe. Wa dabula izizwe ohlangeni; kodwa Ka s'aziwa. Wa si nika amatongo, ne'zinyanga zokw'elapa, n'ezokubula. UNkulunkulu ka ba M'azi uma ubani na. Kodwa ba hlala ngo'kubonga izinyoka; na manje ba ya bonga zona. Lapo ku hlatshwa ku ya bongwa inyoka kuqala, anduba ku hlatshwe inkomo."

"Umuntu u ya fa; ng'emva kwaloko, uma e se file, a buye a penduke inyoka. Ba ti ibizo le'nyoka, ba ti itongo; ba ti "inyandezulu". Ba kuleka kulo ngokulihlabisa izinkomo, ngokuba ba ti izinkomo futi ezalo, ba zi piwa yilo. Futi ba ti ba pila ngalo; ku ngaloko be li hlabisa."

"Umnikaziyo, e se kuleka ematongweni, u ti : Nansi inkomo yenu, nina, bakiti! Naku ukudhla kwenu! Ngi ya cela umzimba omnandi, ukuba ngi hambe kahle; nawe, Banibani! a k'u ngi pate kahle! Nawe, Banibani! e sho njalo, e balisa ngabo bonke bakwabo a se ba fa."

Ukuhlabel'amadhlozi be kwenziwa na nxa ku kona isifo esitile nokuhlupeka okuvele pakati komuzi. E be se be bona abadala ukuti ku bangwa amadhlozi a tukutele ngoba e nga sa nakiwe, e nga sa hlatshelwa. Be ku ti ku nga ngena isifo esitile, noma ku vele umhlola otile, e be se ku hanjwa ku yo bulwa ezangomeni. Zona zi fike zi ti : "ku bangwa abapansi, ba tukutele, ba ti a ba sa nakiwe, ba fun'inkomo." Nembala abanikazi'muzi lowo e be se be shaywa'luvalo njengokutshelwa kwabo izangoma. E be se be lungisela ukuhlabela amadhlozi.



Kwa tiwa aba s'endulo: "UNkulunkulu Wa dabuka ekuqaleni. Izinto zonke z'enziwa nguYe. Wa dabula izizwe ohlangeni; kodwa a Ka s'aziwa. Wa si nika amatongo, ne'zinyanga zokw'elapa, n'ezokubula."

Kwa tiwa aba s'endulo: "UNkulunkulu Wa dabuka ekuqaleni. Izinto zonke z'enziwa nguYe. Wa dabula izizwe ohlangeni; kodwa a Ka s'aziwa. Wa si nika amatongo, ne'zinyanga zokw'elapa, ne'zinyanga zokubula."

# ISIFUNDO 190.

"A ku 'dhlozi la ngen' endhlini, la yeka kwabo."

Ku tiwa : "Ku ti uma ku fe umuntu, a fulelwe ng'amahlahla. Ku zinge ku hlolwa umniniye lowo'muntu ofileyo. Uma e fumana inyoka ngapezulu, a sho, uma e se buyile lowo'muntu o be yo hlola, a ti : O! ngi m fumene namhlanje etamel'ilanga ngapezulu kwe-'liba. Ngaloko-ke uma e nga buyi ukuya ekaya, be nga m pupi, ku hlatshwe inkomo, noma imbuzi, ku tiwa : U ya buyiswa endhle, ukuba k'eze ekaya. Ku ti uma be nga m pupi, noma kunjalo, ba hlupeke ngo'kuti : Lo'muntu wa fa kanjani na? A si m boni; itongo lake li mnyama. Ku yiwa enyangeni, e pehla ubulawo. Be se ku hlatshwa imbuzi, yona i no'msindo no'kukala. Imvu ka yi hlatshwa, ngoba ku tiwa imvu i isiwula, a yi na'msindo. I ti se yi hlatshiwe, ya hlinzwa, ku tabatwe inyama encinyana enonileyo, i ye kubekwa endhlini, emsamo ngo'dengezi. Uma ku tshe inyama ye'nkomo, ku dhle amatongo. Ku ti kusasa a ku bonwa lapo amatongo e dhlile kona, inyama i sa hlezi njengaloku i be i njalo. Be se ku tiwa : "Amatongo a ya yi kota nje." Si ti si sa funda le'ndaba, ku nga ti abantu ba sa bamba ele'nyoka, eya fika'muva. Ba sa fulatela Nkulunkulu.

Konke loku okubekelwe amadhlozi a be nga ku dhli. Nenyama notshwala nogwayi ku be loku njengaloku be ku njalonje. E be se kuti uma abantu se b'omile noma be qaleke ugwayi, be se be ti : "A ke ngi yo ti nti okambeni lomnumzane." Noma ba ti : "A ke u ng'ebele kona lapo eshungwini lomnumzane." Okusobala kanti ukuti amadhlozi a e nge ko, ngoba naku a be nga ku dhli loku, ku ze ku dhliwe yibo futi abantu : inyama, notshwala, nogwayi. Yiko kwa ze kwa vela lesi'siga sokuti : "A ngi kulunyelwa mina ngi nge dhlozi."

# ISIFUNDO 191.

"Idhlozi li ya bekelwa."

Abasendulo ba ti, nxa e se hlatshelwe amadhlozi, kwa ku ba ngcono nesifo leso esingeneyo si pele. Ba ti: namhla a ku sa lunginje ngoba e nga sa hlatshelwa amadhlozi. Ba be kolwa impela emadhlozini ngoba be kuti noma ku bonakala inyoka otangweni lwesibaya, noma lomuzi, y'etamele, ba ti: "Usibanibani lo." Be sho omunye w'abafileyo. Noma i luhlaza, noma i qopile, noma i mpofu, noma i mnyama, ba be ye ba sho, ba z'ahlukanise be ti: Ubani nobani. Inyoka i b'i nga bulawa nempela uma i bonakala otangweni. Be ku icala ukuyibulala. Nxa inyoka i s'i loku i hlezi otangweni i nga sa nyamalali, e be se be kuluma nayo, be yi luleka, be ti: "Wo buye u cashe pelà, u nga be loku u zi beke obala. Ku y'aziwanje ukuti u s'emzini wako, Baba. Kuhle u cashe, funeze amakati a ze a gange ngawe, nabafana ba ku limaze." (Yek'ukuduka kwabantu!).

Nalo leli isiko li kombisa ukulahleka kwabantu bakiti se be sitelwe uNkulunkulu ngenxa yokwanda kwesono pakati kwabo. Se kungati manje nati baseAfrika ukuba si shiye amadhlozi ngoba a wa ko, si kolwe ku Nkulunkulu, iDhlozi letu elikulu: uMvelinqangi. Ku kona intwana kulomkuba wabakiti wokubonga kwabo amadhlozi. Si bona sengati be be ku bona kancane ukuti umuntu ka fi ukuti nya, ngoba ba be ti u buye a penduke inyoka, a be idhlozi eli zo ba siza ezinhlupekweni zabo. Loku ku cishe ku kombise ukuti be li kona itembana lokuvuka kwabafileyo.

Okunye okumangalisayo ukuti ba be konza inyoka be ti i ngumuntu onamandhla okubasiza. Kanti futi i kona inyoka eyapakanyiswa uMose ehlane, e bi komba uJesu okwati nxa be buka kuyo abakwaIsraele ba sinda noma se be lunywe izinyoka ezinobuhlungu. Kwa t'uba ba sindiswe, ba buya ba hlubuka kuNkulunkulu, be yi hlonipa inyoka leyo kunaye uTixo.
(Lesi'sahlukwana si kitshwa encwadini etiwa "UGUQABADELE").

# ISIFUNDO 192.

"M dumiseni uJehova na nge'mfuyo yenu."

Ukwona kw'abantu ku yiloku: Be M'azi uNkulunkulu, a ba M dumisanga, a ba M bongisanga okuka Nkulunkulu; no'bukosi bu ka Nkulunkulu O nga bubiyo ba bu pendula izitombe ezi fana n'abantu ababubayo, ne'zinyoni, ne'zilwane ezi ne'zinyawo ezine, ne'zilwanyane. Iqiniso li ka Nkulunkulu ba li pendula, ba hlonipa, ba konza okudatshuliweyo kunaYe O dabulayo, O bongekayo ku ze ku be pakade. Lawa'mazwi ka Nkulunkulu a yilo iqiniso; a komba amadhlozi n'amatongo: abantu a se be file; ba fe qede, ba buye ba guquke ba be amatongo, ba huluzele nge'sisu. Lalela okushiwo uNkulunkulu:

"Ngi ng'UJehova, Nkulunkulu wako, O ku kipileyo Egipite, "endhlini yo'bugqili (yo'buhedeni); u nga bi n'abanye onkulunkulu "ngapandhle kwami. Ngi ng'uJehova; yilelo igama lami; a Ngi "yi kunika ubukosi bami k'omunye, nokubongeka kwami ezitombeni "ezi baziweyo. Na lapo ba ya kuti kinina: Funani ezinyangeni "zo'kubula, na ku'batakati aba lunguzayo, n'aba nyenyezayo. A "ku fanele ukuba ba fune kuYe uTixo wabo na? Ku ya kubuzwa "ng'abapilileyo kwabo abafileyo na?"

Si ya ku ncenga-ke, mzalwane, nge'sihawu si ka Nkulunkulu, ukuba u nikele umzimba wako, u be umnikelo o pilileyo, o y'ingcwele, o kolekayo ku'Tixo. M dumise uJehova nge'mfuyo yako, na ngo'libo lwe'nzuzo yako yonke.

"Ngenisani okweshumi konke endhlini yonyango, ku be kona "ukudhla endhlini Yami, ni Ngi linge pela ngaloku, ku sho uJehova "wamabandhla, uma Ngi nga yi kuvulela izibuko zezulu, Ngi ni "telele ubusiso, ku ze ku be ukupela kokuningi."



"Ngi ng'uJehova uNkulunkulu wako, O ku kipileyo ezweni
las'Egipite, endhlini yo'bugqili.

U nga bi n'abanye onkulunkulu ngpandhle kwami.

"Ngi ng'uJehova; yilelo igama lami; a Ngi yi kunika ubukosi
bami k'omunye."

"Ngi nguJehova, uNkulunkulu wako, O ku kipi-
leyo ezweni lase'Egipite, endhlini yobugqili.
U nga bi n'abanye onkulunkulu ngapandhle
kwami." "Ngi ng'uJehova; yilelo igama lami;
a Ngi yi kunika ubukosi k'omunye, nokubo-
ngeka kwami ezitombeni ezibaziweyo."

# ISIFUNDO 194.

"Kwabo 'Gwala a ku kalwa, ku kalwa kwabo 'Qawe." UGwala u balek'empini; kodwa uQawe u fela ebuqaweni bake. Inhlambi i fela emanzini, ipisi le'nyati li dhliwa inyati, ne'ndoda i fela emaqeleni. Inceku ye'Nkosi uJesu i fisa ukufela enkonzweni yaYo, ne'buto li ka Kristu i tshisekela ukuqina ekukolweni ku ze ku be s'ekupeleni.

"UCakide u hlolile, imamba y'alukile." Izimpuku zi ya dhlala, u ti e nga se ko uMangobe. "Lindani, "ngokuba ni nga s'azi isikati, iNkosi yenu I ya "kufika ngaso. Iyipi inceku etembekayo ne'qondayo, inkosi "yayo e yi misile pezu kw'abe'ndhlu yayo, ukuba i ba pe ukudhla "nge'sikati esi faneleyo. I busisiwe leyo'nceku, inkosi yayo i s'i "fikile, e yi fumana y'enza njalo. Ngi qinisile, Ngi ti kini, yo yi "misa pezu kwako konke okwayo."

"UZ'enzile ka kalelwa, ku kalelwa uJumekile." Kodwa nge-'sikati so'kubuya kwe'Nkosi yetu uJesu abaningi ba zau zumeka kabi, njenge'zintombi lezo ezilishumi eza yo hlangabeza umyeni. Lezo ezinhlanu eza zi iziwula za valelwa ngapandhle ebumnyameni. "Bheka, Ngi y'eza njenge'sela. U busisiwe yena olindayo, a zi "gcine izingubo zake, ukuba a nga hambi-ze, ba bone ihlazo lake." Linda, u kuleke, u nga ze wa ngena ekulingweni.

Yazini loku ukuti, uma umninindhlu e be s'azi isikati sokufika kwesela, nga be e lindile, e nga vumanga indhlu yake i fohlwe. Ngaloku hlalani ni lungile, ngokuba iNdodana yomuntu i ya kufika ngesikati eni nga si cabangiyo. U sho Oqinisayo loku, U ti: "Yebo, Ngi y'eza masinyane." Nati esi M tandayo si vuma si ti: "Ameni! Yebo, yiza Nkosi Jesu!"



"Iyipi inceku etembekayo ne'qondayo, inkosi yayo E yi "misile pezu kw'abe'ndhlu yayo. I bụsisiwe leyo'nceku, iKosi "yayo I s'I fikile, E yi fumana y'enza njalo. Yo yi misa pezu "kwako konke okwaYo."

"Iyipi inceku etembekayo n'eqondayo, inkosi yayo E yi misile pezu kw'abendhlu yayo. I busisiwe leyo'nceku, iNkosi yayo I s'I fikile, E yi fumana y'enza njalo."

# IZIBALO.

| | | | |
|---|---|---|---|
| 0. | 0. | 0. | Luto. |
| 1. | 1. | 1. | Nye. |
| 2. | 2. | 2. | Bili. |
| 3. | 3. | 3. | Tatu. |
| 4. | 4. | 4. | Ne. |
| 5. | 5. | 5. | Hlanu. |
| 6. | 6. | 6. | Isitupa. |
| 7. | 7. | 7. | Isikombisa. |
| 8. | 8. | 8. | Isishiyangalombili. |
| 9. | 9. | 9. | Isishiyangalolunye. |
| 10. | 10. | 10. | Ishumi. |
| 11. | 11. | 11. | Ishumi nanye. |
| 12. | 12. | 12. | Ishumi na'mbili. |
| 13. | 13. | 13. | Ishumi na'ntatu. |
| 14. | 14. | 14. | Ishumi na'ne. |
| 15. | 15. | 15. | Ishumi na'ntatu. |
| 16. | 16. | 16. | Ishumi nesitupa. |
| 17. | 17. | 17. | Ishumi ne'sikombisa. |
| 18. | 18. | 18. | Ishumi ne'sishiyangalombili. |
| 19. | 19. | 19. | Ishumi ne'sishiyangalolunye. |
| 20. | 20. | 20. | Amashumi amabili. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 21. | 21. | 21. | Amashumi amabili a nanye. |
| 25. | 25. | 25. | Amashumi amabili a nanhlanu. |
| 30. | 30. | 30. | Amashumi amatatu. |
| 35. | 35. | 35. | Amashumi amatatu nanhlanu. |
| 46. | 46. | 46 | Amashumi amane a nesitupa. |
| 53. | 53. | 53. | Amashumi amahlanu a nentatu. |
| 62. | 62. | 62. | Amashumi ayisitupa nambili. |
| 90. | 90. | 90. | Amashumi ayisishiyangalombili. |
| 100. | 100. | 100. | Ikulu. |
| 111. | 111. | 111. | Ikulu eli neshumi nanye. |
| 136. | 136. | 136. | Ikulu eli namashumi amatatu nesitupa. |
| 513. | 513. | 513. | Amakulu amahlanu a neshumi nentatu. |
| 1,000. | 1,000. | 1,000. | Inkulungwane. |
| 2,345. | 2,345. | 2,345. | Izinkulungwane ezimbili ezi namakulu amatatu, namashumi amane, nenhlanu. |

